УДК [37] 470.57
ББК 74.03. (2)
Ф 31
Фәхретдинов Ризаитдин, Нәсихәттәр / Автор-төҙөүсеһе һәм тәржемәсеһе Әхәт Сәлихов. Мәскәү: Мир знаний, 2018. 108 б.

**Рецензенты:**
М.Х. Нәҙерғолов
Ф.Ш. Сибәғәтов
А.З. Салеев
Р.Р. Фасхудинов
К.Л. Жагипаров
Р.Ш. Мамедов


ISBN: 978-5-9500224-7-0
ИЗДАТЕЛЬСТВО ООО “МИР ЗНАНИЙ” 2017

**Книги можно заказать:**
Тел. 8(968)7693443
Веб-сайт: www.islamicbook.ru
mirznaniy571@mail.ru

Рәсәй фәндәр академияһы Өфө федераль тикшеренеү үҙәге Федераль дәүләт бюджет ғилми учреждениеһы Почет Билдәһе орденлы Тарих, тел һәм әҙәбиәт институтының Ғилми советы ҡарары нигеҙендә баҫыла.

ФӘН ОЙОШМАЛАРЫНЫҢ ФЕДЕРАЛЬ АГЕНТЛЫҒЫ

РӘСӘЙ ФӘНДӘР АКАДЕМИЯҺЫ ӨФӨ ФЕДЕРАЛЬ ТИКШЕРЕНЕҮ
ҮҘӘГЕ ФЕДЕРАЛЬ ДӘҮЛӘТ БЮДЖЕТ ҒИЛМИ УЧРЕЖДЕНИЕҺЫ ПОЧЕТ
БИЛДӘҺЕ ОРДЕНЛЫ ТАРИХ, ТЕЛ ҺӘМ ӘҘӘБИӘТ ИНСТИТУТЫ

**Ризаитдин Фәхретдинов**

# НӘСИХӘТТӘР

# ЙӨКМӘТКЕҺЕ

# ИНЕШ ҺҮҘ

Ризаитдин Фәхретдинов 1859 йылдың 4 ғинуарында Ырымбур губернаһы Бөгөлмә өйәҙе Кисеүсат (Юлдаш) ауылында Фәхретдин мулла ғаиләһендә тыуған. Тәүҙә ул атаһының мәҙрәсәһендә белем ала, һуңынан күрше Шилселе ауылында уҡый. Мәҙрәсәне тамамлағас, Минзәлә өйәҙе Илбәк ауылында мулла була. Һуңынан Ризаитдин хәҙрәт Өфөгә күсә һәм Диниә назаратына ҡаҙый итеп тәғәйенләнә. Быға тиклем инде үҙен бер-нисә китап авторы булараҡ танытып өлгөргән Р.Фәхретдинов был дәүерҙә донъя күргән әҫәрҙәрен йыш ҡына «Риза ҡаҙый» тип имзалай. 1906 йылда уны Ырымбурға ағай-энеле миллионерҙар Шәкир һәм Закир Рәмиевтар сығарған «Ваҡыт» газетаһы редакцияһына эшкә саҡыралар. Шулай итеп, уға журналистика менән шөғөлләнеүгә юл асыла. 1908 йылда Рәмиевтар «Шура» журналын сығара башлайҙар. Уның мөхәррире итеп Р.Фәхретдинов тәғәйенләнә. Революция йылдарында журнал ябылғанға тиклем, ун йыл буйына ул журналдың мөхәррире булып эшләй. «Шура»ла уның байтаҡ мәҡәләләре донъя күрә. 1918 йылда Р.Фәхретдинов Өфөгә әйләнеп ҡайта. 1922 йылдан башлап вафатына тиклем ул мөфтөй вазифаһын башҡара.

Ризаитдин Фәхретдинов XIX быуаттың аҙағы XX башында йәшәгән күренекле ғалим, яҙыусы, мәғрифәтсе, журналист. Уның ижады ғәжәйеп киң һәм күп яҡлы. Ул төрлө тарихи, әҙәби, дини, фәлсәфәүи, лингвистик әҫәрҙәр тыуҙырған. Мәшһүр ғалим педагогика фәненә лә ҙур иғтибар бирә. Уның тарафынан «Ғаҡидә», «Ғаилә», «Ир балалар өсөн нәсихәт», «Ҡыҙҙар өсөн нәсихәт», «Ололар өсөн нәсихәт», «Тәрбиәле ана», «Тәрбиәле ата», «Тәрбиәле бала», «Шәкертлек әҙәбе», «Әҙәбе тәғлим» исемле китаптар яҙыла. Улар революцияға тиклем ҡат-ҡат донъя күрә. Мәҙрәсәләрҙә дәреслек итеп ҡулланыла. Китаптарҙа балаларҙы тәрбиәләү буйынса файҙа-

лы кәңәштәр бирелә, ата-әсәләрҙең бурыстары ентекләп асыҡлана, балаларға матур һөйләшергә, төрлө урындарҙа үҙен нисек тоторға өйрәтә, белем кәрәклеген аңлата. Р.Фәхретдиновтың «Сәлимә, йәки ғиффәт», «Әсмә, йәки ғәмәл һәм яза» исемле әҙәби әҫәрҙәрендә лә тәрбиәүи урындар байтаҡ. Шулай итеп, ул яңы быуынды үҫтереү эшенә өлөш индерә. ғөмүмән, Ризаитдин Фәхретдинов халыҡтың ижтимағи фекер үҫешенә ҙур йоғонто яһаған, уның тарихында юйылмаҫлыҡ эҙ ҡалдырған бөйөк шәхес.

Түбәндә халыҡты, шул иҫәптән йәш быуынды аңлы-белемле итеүгә тос өлөш индергән ғалим Р.Фәхретдиновтың яҙма мираҫынан ҡалған «Нәсихәт» тип аталған әҫәрҙәре баҫыла. Ул өс китаптан тора. Уның тәүгеһе ир балаларға, икенсеһе ҡыҙ балаларға, өсөнсөһө ололарға тәғәйенләнгән.

***Әхәт Сәлихов,***

*тарих фәндәре кандидаты, Рәсәй фәндәр академияһы*
*Өфө федераль тикшеренеү үҙәге*
*федераль дәүләт бюджет ғилми учреждениеһы*
*Почет Билдәһе орденлы Тарих, тел һәм әҙәбиәт*
*институтының ғилми хеҙмәткәре*

# ИР БАЛАЛАР ӨСӨН НӘСИХӘТ

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيمِ

**БИСМИЛЛӘhИР-РАХМӘНИР-РАХИМ**

## АТА ҺӘМ ӘСӘ

1. Хөрмәтле балалар! Эшһөйәр, изгелекле, яҡшы күңелле кешеләр һәр ваҡыт хөрмәтле була һәм яҡын күренә, быны иһә үҙегеҙ ҙә беләһегеҙ. Ата-әсәгеҙ һеҙгә ҡарата иң ауыр һәм мәшәҡәтле хеҙмәттәрҙе башҡарған һәм һаман да үтәй. һәр ваҡыт ҡайғығыҙҙы уртаҡлашып, бәхетегеҙ өсөн тырыша, һеҙҙең өсөн Аллаһы Тәғәләгә ялбара һәм доға ҡыла. Шуның өсөн, мөмкин тиклем уларҙың хеҙмәттәренә ҡаршылыҡ күрһәтмәгеҙ, мәшәҡәттәренең хаҡын ҡайтарыу мөмкин булмаһа ла, уларға ихласлыҡ менән хеҙмәт итеүсе һәм хөрмәт күрһәтеүсе булығыҙ!

Бигерәк тә Аллаһы Тәғәлә хәҙрәттәре улар менән матур һөйләшеүҙе васыят иткән. Рәсүлуллаһ әкрәм әфәндебеҙ, саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм хәҙрәттәре ***«Ата-әсәләрен риза итеүсе балаларҙан Аллаһы Тәғәлә лә риза булыр»,*** тигән.

2. Киләсәктә хөрмәтле һәм файҙалы кеше булыуығыҙҙы ата-әсәгеҙ һәр ваҡыт өмөт итә һәм Аллаһы Тәғәлә хәҙрәттәренән һорай. Инде һеҙ быңдай изгелектәргә ҡаршы яуызлыҡ итеүсе булмағыҙ. Шулай уҡ уларҙың нәсихәттәрен ҡурҡып һәм өркөп түгел, ә мөхәббәт һәм ихласлыҡ менән тотоғоҙ. Сөнки улар был донъя хәлен ҙур тәжрибәләре менән яҡшы аңлай һәм һеҙ белмәгән күп серҙәрҙе белә.

3. Кешенең итәғәтле (буйһоноусы) булыуы уның яҡшы күңелле булыуын күрһәтә. һеҙгә лә иң яҡын кешеләр ата-әсәгеҙ. Шуның өсөн

уларға һәр ваҡыт итәғәтле булығыҙ. ғәмәл һәм һүҙҙә уларға ҡаршы килмәгеҙ. Ошо сәбәптән уларҙың күңеленә рәхәт булыр, үҙегеҙҙең күңелегеҙ һәм тормошоғоҙ ҙа гүзәл булыр.

4. Ата-әсәгеҙ алдында бик әҙәпле булығыҙ, уларҙың һүҙҙәрен яҡшы тотоғоҙ, өйрәткәндәрен аңлағыҙ, улар менән артыҡ ҡысҡырмай, әҙәпле, асыҡ һөйләшегеҙ. Улар аяҡ өҫтөндә торған ваҡытта һеҙ ҙә ултырмағыҙ!

5. Баһадирлыҡ әҙәм балаларында хөрмәтле бер сифат. Ололар мәжлесендә булып, уларҙың хикмәтле һүҙҙәрен ишетеү аҡылды арттыра һәм ғилемде күбәйтә. Хатта кесе балаларҙы бөйөк кешеләр мәртәбәһенә яҡынайта. Шуның өсөн йөрәкһеҙ балалар кеүек атайығыҙ мәжлесендә ултырыуҙан ҡурҡмағыҙ һәм белмәгән, аңламаған нәмәләрегеҙҙе уларҙан һорағыҙ, һәр нәмәнең асылын белергә тырышығыҙ.

6. Йөрөгән ваҡытта атайығыҙ осраһа, уға һәм уның менән бергә булғандарға сәләм биреп, әмерҙәрҙер көтөп тороғоҙ! Әгәр ултырған ваҡытта килһә, асыҡ йөҙ менән аяҡ өҫтө тороғоҙ!

7. Атайығыҙ бер нәмә бирер булһа, үҙенең мәрхәмәттәре менән бирер. Шуның өсөн нимә булһа ла һораған ваҡытта, янында сит кеше булмаған ваҡытта, әҙәпле генә һорағыҙ. әгәр теләгәнегеҙҙе бирмәһә, борсолмағыҙ. Сөнки һеҙгә нәмә кәрәк һәм кәрәкмәгәнде, ниндәй әйбер ярағанды һәм ярамағанды ул яҡшыраҡ белә.

8. Атайығыҙҙың яҡын дуҫы булһа ла атайығыҙҙан башҡа кешенән һорау ғәйеп. Ул ғаиләә хөрмәтен ебәрә. Шуның өсөн нимә эшләргә теләһәгеҙ ҙә атайығыҙҙан һорағыҙ.

9. Бала саҡта аҡса тоторға өйрәнмәгән кеше олоғайғас та аҡса тота алмай. Ғүмер түгел, көн дә үткәрә алмай. Бәлки бар байлығын исраф итеп бәхетһеҙ булып ҡалыр. Шуның өсөн атайығыҙ тарафынан бирелгән аҡсаларҙы тота белергә өйрәнегеҙ, һаҡ булығыҙ. «Был аҙ ғына аҡса», тип уйламағыҙ, сөнки бөгөн һеҙгә аҙ аҡса кәрәк.

10. Ҡайһы бер балалар шулай була. Атаһының малына ышанып һис кәсеп һәм эш юлына кермәй. Ялҡаулыҡҡа ғәҙәтләнәләр. Ахыр ҙа бер көн килер, аҡсалары ла бөтөр, йәшәр өсөн ҡулда һөнәрҙәре лә булмаç. Шуның өсөн, ата малына ышанып тормай, ни ҡәҙәр бай балаһы булһағыҙ ҙа, фәҡир кешенең балаһы кеүек, һөнәр өйрәнеү өсөн тырышығыҙ.

11. Донъяла торған ваҡытта шатлыҡтарҙы һөйләр, ҡайғыларҙы сисер, йәғни бушатыр өсөн иң яҡын бер кешегә мохтажлыҡ була. Ата-әсәгеҙҙән башҡа бындай яҡын кеше булмаç. Сөнки улар баланың шатлығы һәм хәсрәттәре өсөн ҡулдан килгән бөтә сараларҙы алдан күрергә тырыша. Шуның өсөн серҙәрегеҙҙе ата-әсәгеҙгә һөйләгеҙ, серҙәрегеҙҙең хазиналары һәр ваҡыт уларҙың күңелдәрендә булһын!

12. Күҙгә күренгән һәр нәмәгә ҡыҙыҡһыусы булмағыҙ. Әсәйегеҙ йыйып ҡуйған нәмәләр, ҡунаҡтар өсөн тип әҙерләнгән әйберҙәр янында йөрөмәгеҙ һәм зарар итмәгеҙ! Сөнки әсәйҙән рөхсәтһеҙ йәшерен эштәр эшләүсе балалар бындай эшкә ғәҙәтләнә һәм көндән-көн арттырып (Аллаһы Тәғәлә һаҡлаһын!) уғыры булып китеүҙәре мөмкин.

13. Тәнегеҙ үҫеп, көс кергәс, ҡулығыҙҙан килгән эштәрҙә ата-әсәгеҙгә ярҙамсы булығыҙ. Улар ҡартайғас, уларға һис асыуланмағыҙ. Шәфҡәт һәм хеҙмәттәрегеҙҙе тағы ла арттырығыҙ, сөнки улар һеҙҙе бәләкәй булғанығыҙҙа, йәш ваҡытығыҙҙа, тәрбиәләп үҫтерҙе. Бер көн һеҙ ҙә атай булырһығыҙ, уйлап ҡарағыҙ, балаларығыҙ хөрмәтегеҙҙе һаҡламаһа, быға риза булырһығыҙмы? Рәсүл Әкрәм саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм әфәндебеҙ хәҙрәттәре: ***«Аталарығыҙға изгелек итһәгеҙ, һеҙгә балаларығыҙ изгелек итер»***, тип әйткән.

14. Ҡайһы бер бала шулай була. Атаһының тәрбиәһендә, мәрхәмәттәре күләгәһендә рәхәт-рәхәт үҫә лә, үҫкәс, атаһының фекерҙәренә ҡаршы килә, һүҙҙәрен ишетмәй, уларҙың ғәмәлдәрен аҙ тип күлә. (һеҙ шулай инсафһыҙ булмағыҙ). Атайығыҙ иһә һеҙҙең өсөн яуаплы булмай, бәлки улар өсөн һеҙ яуаплы буласаҡһығыҙ. Көн

артынан көн үтеү менән, ғилемдәр алға барыу сәбәпле, бөгөнгө бөйөк ғалим иртәгә шәкерт дәрәжәһендә ҡалыуы тәбиғи.

15. Ярамаған эш ҡушҡан ваҡытта һис тартынмай һәм күңелде йәрәхәтләмәй, киреһенсә әҙәпле, инсафлы итеп, эштең дөрөҫөн белдерергә тырышығыҙ.

## ТУҒАНДАР

16. Ата-әсәгеҙҙән һуң туғандарығыҙ иң яҡын кешеләр. Шуның өсөн улар менән һәр ваҡыт әҙәпле һәм мәрхәмәтле булығыҙ. Уларҙың ололарын ата-әсә кеүек иҫәпләп һөйләшегеҙ, итәғәтле ғәмәл итегеҙ. Кеселәренә шәфҡәтле булығыҙ, уларҙы һис рәнйетмәгеҙ һәм ҡаты күңелле булмағыҙ. Оятһыҙлыҡ һәм тәрбиәһеҙлектә уларға үрнәк күрһәтмәгеҙ, уларҙы һүкмәгеҙ, ҡулдарында булған әйберҙәрен тартып алмағыҙ. Сөнки был уларҙың холҡон боҙоуға һәм ата-әсәне асыуландырыуға сәбәп булыр.

17. Туғандарығыҙҙа ярамаған эш күренһә, яҡшы һүҙ менән: «Былай булмағыҙ, ғәйептер!» тип ҡаршылыҡ күрһәтегеҙ һәм бындай эштең килешмәүен аңлатығыҙ, матур юлға күндерегеҙ.

18. Туғандарығыҙ өҫтөнән ата-әсәгеҙгә һүҙ әйтмәгеҙ (ошаҡлашмағыҙ). Сөнки бындай балалар ошондай эштәргә ғәҙәтләнә, ҙурайғас та һүҙ йөрөтөүсе була. Әгәр була ҡалһа, матур яҡтан ғына һөйләгеҙ.

19. Туғандарығыҙҙың әйтеүҙәрен көтөп тормай һәр эштәрендә ярҙамсы булығыҙ, ҡулығыҙҙан килгән изгелектәрҙе ҡылыуҙан уларҙан һис ҡыҙғанмағыҙ.

20. Туғандарығыҙҙың серҙәрен матур һаҡлағыҙ, уларға шатлыҡлы хәбәрҙәр һөйләгеҙ. Әгәр уларға зарар килтерә торған булһа, ямандарын һөйләмәгеҙ. Һүҙ һәм фиғелдәрегеҙ менән уларға ихлас булығыҙ. Ғәйептәрен йәшерегеҙ, һәр ваҡыт асыҡ йөҙ һәм киң күңел менән ҡаршы алығыҙ.

21. Ҡайһы бер балалар шулай була. Аталары үлгәс, мал бүлеү өсөн туған һәм ҡарындаштары менән асыуланыша. Бер-береһе менән әҙәпһеҙ була. Ҡиммәтле ваҡыттарын һәм ғәзиз малдарын тәләф итә. Үҙҙәренең ҡан һәм тән ҡарындаштарын рәнйетеп, сит кешенең ҡорһағын туйҙыра. Ошо юлдан китһәләр, үҙҙәре лә бәхетһеҙ булырҙар. Ата-әсәләренең исемдәрен дә хөрмәтһеҙ итерҙәр, ғаилә һәм ырыуҙарын мәсхәрәлеккә ҡалдырырҙар. Һеҙ үҫкәс, быңдай балалар кеүек булмағыҙ. Юғиһә оят була. Киреһенсә, туғандарығыҙ менән һәр ваҡыт бергә булығыҙ, нәжесте (боҙоҡ холоҡ һәм асыу сәбәптәрен) һәр ваҡыт тупраҡ аҫтына күмегеҙ. Быңдай булғанда аҙ мал да оҙаҡ һаҡлана, ҡыҫҡа ғүмер ҙә ҡатмарһыҙ үтер.

## ЯҠЫН ҠАРЫНДАШТАР

22. Ата-әсә һәм туғандарығыҙҙан һуң һеҙгә иң яҡын кешеләр үҙегеҙҙең ҡарындаштарығыҙ булыр. Улар ҙа һеҙгә бәхет һәм рәхәтлек теләй. Шуның өсөн уларға ата-әсә һәм туғандарығыҙға булған кеүек мөнәсәбәттә булығыҙ. Бөтәһен дә бер тигеҙ, дуҫ күрегеҙ. Ауырһалар, хәлдәрен һорағыҙ, шатлыҡ-ҡайғыларын уртаҡлашығыҙ, үтенестәрен матур итеп үтәгеҙ.

23. Ялҡау һәм боҙоҡ холоҡло заттарға изгелек итеү (саҙаҡа биреп) ялҡаулыҡтарын арттырыуға үә боҙоҡлоҡтарын көсәйтеүгә сәбәп булған өсөн, яҡын ҡарындаштарығыҙға изгелек иткән ваҡытта, мәхрүм ҡалғандарҙы һәм саф күңеллеләрҙе айырып ҡарағыҙ. Йәғни изгелекте тейешле урындарҙа сарыф итергә тырышығыҙ.

## КҮРШЕЛӘР

24. Ҡарындаштарығыҙҙан һуң иң яҡын кешеләр күршеләрегеҙ була. Шуның өсөн күршеләр менән матур мөнәсәбәттә булығыҙ. Улар менән дуҫ торoғоҙ, шатлыҡ һәм хәсрәттәрен уртаҡлашығыҙ,

ауырған ваҡыттарында хәлдәрен һорағыҙ, үтенестәре булһа, үтәгеҙ, улар өсөн даими доға ҡылыусы булығыҙ.

25. Күршеләрегеҙҙең ҡатын-ҡыҙҙарына күҙ һалмағыҙ, ҡойма ярыҡтарынан ҡарамағыҙ, һәр эштә лә уларҙың хәтерен ҡалдырмағыҙ! Хөрмәтле һәм аҡыллы кешеләр шулай була.

## ӨЙ ЭСЕНДӘГЕЛӘР

26. Өй эсендә булғандар менән матур мөнәсәбәттә булыу шәриғәт алдында иң яуаплы эш. Ошоноң өсөн өй эсендә булыусыларға әҙәпле һәм миһырбанлы булығыҙ. Өй эсендәгеләр рәхәт һәм шат булһалар, һеҙ ҙә рәхәт һәм шат булырһығыҙ.

27. Өй эсендә хеҙмәтселәр булһа, уларҙы хурламағыҙ. Күңелдәрен бойоҡтормағыҙ, йомош ҡушҡанда: «Шулай ҙа былай эшлә», тип түгел, ә “шулай итә күрегеҙ”, “мәрхәмәт итеп, былай итһәгеҙ ине”, “шулай итһәгеҙ, матур булыр ине”, тип әйтегеҙ. Был күркәм холоҡло булыуҙы күрһәтә. Тәрбиәле кешеләрҙең ғәҙәте шулай була. Йомшаҡ һүҙле булыу әҙәм улы өсөн бөйөк байлыҡ.

28. Хеҙмәтселәргә мәрхәмәтле булығыҙ, улар алдында баһағыҙҙы һаҡлағыҙ. Хата булһа, ғәфү итегеҙ. Улар менән шаярмағыҙ, көлкөлө әйбер һөйләмәгеҙ, зарур булмағанда, уларҙың һүҙенә ҡатнашмағыҙ. Сөнки бындай нәмәләр, беренсенән, тәрбиәһеҙлек билдәһе һәм, икенсенән, уларҙан яман һүҙ ишетергә, холоҡ боҙолоуға сәбәп була.

29. Хеҙмәтселәр өй эсендә булған серҙәрҙең асҡысы, улар күргәндәрен һөйләй, ишеткәндәрен фаш итә. Шуның өсөн һаҡ булығыҙ, ситтәрҙән йәшереләсәк һүҙҙәрҙе улар алдында һөйләмәгеҙ, аҡса һәм байлыҡтарығыҙҙы уларға белдермәгеҙ, эшләгәндәрен күҙәтеп тороғоҙ, ошо юл менән уларҙың мәкеренән имен булырһығыҙ.

30. Өй эсендә булған серҙәрҙе сит кешегә һөйләмәгеҙ.

31. Йоҡонан иртә тороғоҙ һәм торғас, сәләмәтлегегеҙ өсөн Аллаһы Тәғәләгә шөкөр итегеҙ, һуңынан тәһәрәтләнеп, намаҙ уҡығыҙ.

## МӘКТӘП

32. Сәй эскәндән һуң, кейемдәрегеҙҙе кейеп, уҡырға барығыҙ. Сығыр алдынан, ата-әсәгеҙҙең ҡулдарын үбеп, ризалыҡтарын алығыҙ, туғандарығыҙ менән күрешеп: «Аллаһы Тәғәлә юлына сыҡтым, Аллаһы Тәғәлә миңә тәүфиҡ бирһә ине», тип нескә күңел һәм ихласлыҡ менән мәктәпкә китегеҙ.

33. Мәктәп юлында уйнамағыҙ, ғәжәп нәмәләргә тамаша итеп (аптырап ҡарап) тормағыҙ. Осраған балалар менән һөйләшмәгеҙ, тәрбиәһеҙ балалар һәм боҙоҡ әҙәмдәр менән бергә йөрөмәгеҙ, улар менән урамда уйнамағыҙ. Бындай нәмәләр арҡаһында ваҡытығыҙ юғалыр, үҙегеҙ һиҙмәйенсә холҡоғоҙ боҙолор. Шуның өсөн оло кешеләр кеүек аҡыллы булығыҙ. Мәктәптән ҡайтҡанда ла, башҡа ергә барғанда ла әҙәпле булығыҙ.

34. Мәктәпкә кергәндә аяҡ кейемдәрегеҙҙе, бүрек, тун кеүек тыш кейемдәрегеҙҙе билдәле ергә ҡуйып, мөғәллим һәм башҡа иптәштәрегеҙгә асыҡ йөҙ менән сәләм бирегеҙ, һәм улар менән дәрес уҡырға башлағыҙ.

35. Дәрес башланасаҡ ваҡыт етһә, һис кемде ҡыҫтамай, рәнйетмәй, әҙәпле генә урындарығыҙға ултырығыҙ. әгәр урындарығыҙ ҡыҫтау булһа, көс ҡулланмай, төртөшмәй, бәлки: «Шулай итһәгеҙ ине», тип иптәшегеҙҙән урын һорағыҙ.

36. Үҙегеҙ һис бер яҡҡа ауышмай, туп-тура мөғәллимгә ҡарап, иптәштәрегеҙ менән бер тигеҙ булып, тирә-яҡҡа ҡарамай, боролмай, күңелегеҙҙән шатланып ултырығыҙ. (Был белемдең киләсәктә кәрәк буласаҡлығын аңлағыҙ.) Мәктәпкә инеп-сығып йөрөгәндә инсафлы булығыҙ.

37. Мәктәп эсендә булған тауыштарға ҡатнашмағыҙ, шаярыусы һәм тәрбиәһеҙ балалар менән иптәш булмағыҙ. Улар менән бер урында ултырмағыҙ, үҙегеҙгә билдәләнгән урындан рөхсәтһеҙ күсмәгеҙ.

38. Дәрес бирелгәндә, икенсе дәрестәргә ҡарамағыҙ. Мөғәллим тарафынан бирелгән дәрескә тулыһынса күңел һалығыҙ. Һәр нәсихәтте зиһенегеҙгә урынлаштырығыҙ. Дәрес ваҡытында һөйләшмәгеҙ, (иғтибар менән тыңлағыҙ) башҡа нәмәләргә күңелдәрегеҙҙе ебәрмәгеҙ. Бының өсөн остаздарығыҙҙан ризалыҡ алығыҙ. ғилемегеҙҙән файҙа күрерһегеҙ.

39. Мөғәллим һораған ваҡытта аяҡ өҫтө тороп, ҡулдарығыҙҙы күкрәгегеҙгә ҡуйып, хөрмәт менән мөғәллимгә ҡарап тороғоҙ, һорағанын яҡшы аңлағыҙ, һуңынан белгәндәрегеҙ менән асыҡ һәм уҡыусыға яраған тауыш менән яуап бирегеҙ. Иптәштәрегеҙгә бирелгән һорауға ҡыҫылмағыҙ.

40. Һүҙҙәрегеҙҙә йәки яҙыуҙарығыҙҙа булған яңылышлыҡтарығыҙҙы мөғәллимдәр төҙәтһә, ҡайғырмағыҙ. Сөнки мөғәллимдәр һеҙҙе ярата һәм яңылышлыҡтарығыҙҙы бөтөрөргә тырыша.

41. Мөғәллимдәрегеҙ уҡырға, яҙырға ҡушҡан эштәренең барыһын да мөхәббәт менән еренә килтерегеҙ.

42. Кескенә ваҡыттан таҙалыҡ һәм тәртипте хөрмәт итеүсән булыу баланың аҡыллы һәм тәрбиәле буласағына олуғ билдә. Шуның өсөн кейемдәрегеҙ таҙа, билдәле урында, китап һәм яҙыу әйберҙәрегеҙ тәртипле булһын. Бармаҡтарығыҙ һәм дәрес әсбабтарығыҙ ҡараға буялып йөрөмәһен.

43. Ҡәләмдәрегеҙҙе кейемдәрегеҙгә йәки сәстәрегеҙгә һөртмәгеҙ, ауыҙығыҙға ҡабып йөрөмәгеҙ, былдай нәмәләр бысраҡ йөрөүгә һәм ауырыуға сәбәп була. ҡәләм һөртөр өсөн янығыҙҙа айырым киндер киҫәге булһын.

44. Әгәр ҡулығыҙ ҡараға йәки башҡа нәмәгә буялһа, тиҙ генә йыуып, таҙарынығыҙ. Кейемдәрегеҙ һәр ваҡыт таҙа йөрөһөн.

45. Мәктәп һәм башҡа урындарҙың бүрәнә һәм стеналарына, асып ҡуйылған карталарға йәки китаптарға, урамда йөрөгәндә ҡойма һәм ҡапҡаларға, баҡсаларҙағы эскәмйәләргә яҙмағыҙ.

46. Туп һәм тағанда атланыу кеүек уйындар һеҙерҙәрҙе ҡеүәтләндерә, тәнде сәләмәтләндерә. Шуның өсөн бындай уйындарға ҡатнашығыҙ.

47. Уйындарығыҙ ял сәғәттәрендә, дәрестәрегеҙ һәм башҡа эштәрегеҙгә зыян килтермәҫлек сиктәрҙә һәм таҙа, яҡшы һауалы урындарҙа, бик әҙәпле булһын.

48. Мәктәптән ҡайтҡас, ата-әсәгеҙгә сәләм биреп, китаптарығыҙҙы һәм дәреслек әйберҙәрегеҙҙе билдәле урынға ҡуйығыҙ. Уйнағығыҙ килһә, әҙәпле генә уйнағыҙ, дәрестәрегеҙҙе эшләмәйенсә йоҡламағыҙ.

49. Мәктәп эсендә лә, башҡа урында ла әҙәпһеҙ һүҙ һөйләмәгеҙ, ярамаған ишараттарҙа булмағыҙ. Сөнки бындай нәмәләрҙән тәрбиәле кешеләр нәфрәт итә.

50. Дәрестәрен ҡалдырған йәки билдәләнгән сәғәткә һуңлап йөрөгән шәкерттәр өсөн һабаҡтар ҡыйын була. Иптәштәренән артта ҡала. Шуның өсөн дәрестәрегеҙҙе ҡалдырмағыҙ, һуңламағыҙ.

51. Мәктәпкә йөрөүҙең һәм уҡыуҙың маҡсаты иманлы булыу, тәрбиәле һәм камил кеше булыу икәнен хәтерегеҙҙән сығармағыҙ һәм ошо маҡсат өсөн ихлас йөрөгөҙ. «Нисек мәктәпкә бараһығыҙ һәм нисек уҡыйһығыҙ?» тип һораусы булһа, һеҙ: «Аллаһы Тәғәләнең бойороғон еренә килтереү өсөн, ата-әсәмә доғасы булыу, туғандарым һәм ҡарындаштарыма, ырыуҙаш һәм диндәштәремә файҙалы кеше булыуҙы өмөт итәм», тип яуап бирегеҙ. Бындай яуап биреү баланың аҡыллы икәненә дәлил була.

52. Мәктәптәрҙә дәрестәр бөткәс: «Инде уҡыу ваҡыты үтте, белем дә етәрлек булды», тип белемдән һәм китаптарҙан айырылмағыҙ. Буш ваҡытығыҙҙа яңы китаптар (кәбәк һәм сүп-сар булған-

дарынан башҡаларын), әҙәби әҫәрҙәр уҡығыҙ. Уҡыһағыҙ, зиһенегеҙ асылыр, аҡылығыҙ артыр, фекерҙәрегеҙ дөрөҫ булыр.

## БЕЛЕМ

53. Белем күңел күҙен аса, наҙанлыҡ, ҡараңғылыҡты бөтөрә, оло дәрәжәләргә тоташтыра, дошмандарға ҡаршы ҡорал була. Тормошто һаҡлай, донъя көтөү сәбәптәрен белдерә, йорт эсендә һәм, ғөмүмән, халыҡтар менән нисек булырға кәрәк икәнлекте өйрәтә. Белем ғалимдарҙың зиннәте, кешеләрҙең хөрмәте була. Урланыуынан ҡурҡылмаған мөлкәт, бөтмәй торған байлыҡ.

54. Ғалимдар пәйғәмбәрҙең вариҫтары, донъяның нурҙары була. Наҙандар донъяға тыуһалар ҙа үлектәр кеүек, сөнки улар Аллаһы Тәғәләнең ғәжәйеп нәмәләренә кәрәккәндә генә күҙ һала, ләкин ғибрәт ала белмәй. Кәрәк ваҡытта һыу эсәләр, әммә һыуҙың нисек хасил булыуын, шишмәләрҙең ҡайҙан килеп, ҡайҙа китеүҙәрен белмәй.

55. Белеме күп кешеләр алдында аҙ ғилемле булыуҙан оялмағыҙ, ҡулығыҙҙан килгән нәмәләрҙе белмәй ҡалыуҙан оялығыҙ. Сөнки был ғәйептер.

56. Белем әһелдәренә нәфсе артынан йөрөү һис килешмәй. Шуның өсөн шәриғәт үлсәүенән тыш мал һөймәгеҙ. Нәфсегеҙгә әсир булмағыҙ.

57. Һәр ваҡыт белемде яратығыҙ. өйрәткәндәрҙе ихлас тыңлағыҙ, һуңынан кәрәккәнен өйрәнегеҙ, һәр ғилемдән матур нәмәләрҙе белегеҙ, һис бер ваҡыт ғилемгә тәкәбберлек күрһәтмәгеҙ.

58. Белем алыу матур эш булһа ла, боҙоҡ ниәт менән уҡығанда матурлығы кәмей. Шуның өсөн: «Беҙҙән Аллаһы Тәғәлә риза булһын һәм яҡшы эштәргә сәбәп булһын ине», тип ниәт итегеҙ. Был яҡшы ниәт. «Имам, мәзин, ҡазый, мөғәллим, мөдәррис йәки ниндәй булһа ла бер мәртәбәгә ирештерһәң ине», тип ниәт итмәгеҙ. Күңелегеҙҙә

бындай әйберҙәр булһа, сығарығыҙ. Сөнки былар яҡшы ниәт түгел. Белемдең маҡсаты дәрәжәлә түгел, ә файҙалы кеше булыуҙа.

59. Хазинағыҙҙа булған белемдән артығын дәғүә итмәгеҙ. Үҙегеҙгә ололоҡ менән хөкөм итмәгеҙ. Күрмәйһегеҙме, бойҙайҙары күп һәм эре башаҡтар һәр ваҡыт баштарын түбән эйеп тора. Бойҙайһыҙ йәки аҙ бөртөклө башаҡтарҙың баштары юғары күтәрә. Аҙ ғына һауа һалҡынайһа, һелкенә башлайҙар. Хәлбуки: утҡа яндырыуҙан башҡа файҙалары юҡ.

## КИТАП ҺӘМ УҠЫУ

60. Матур китаптар - ғәжәйеп нәмәләр күренәсәк көҙгө, аулаҡтағы серҙәш, яңғыҙлыҡта иптәш, көсһөҙлөктә ярҙамсы, хәсрәттәрҙә шатлыҡ килтереүсе, фекерҙәрҙе нурландырыусы, үткән замандарҙың хәлдәрен һөйләп тороусы, тарихты хикәйәт итеүсе, аҡыллы кешеләрҙең аҡылдарын күҙгә күрһәтеүсе, хаҡы арзан үә файҙаһы күп нәмә. Шуның өсөн китап алғанда һаранланлашмағыҙ. Китаптарҙан айырылмағыҙ.

61. Ләкин китаптар араһында юҡ нәмәләр яҙылған, мәғәнәһеҙ нәмәләр менән тулғандары ла бар. Уларҙы уҡыу ҡиммәтле ғүмерҙе бушҡа үткәреү. Шуның өсөн фекерҙәрҙе нурландырасаҡ, холоҡто паклarға ярҙам бирәсәк, аҡылды арттырасаҡ китаптарҙы һайлағыҙ, башҡаларынан йыраҡ булығыҙ. Файҙалы китаптарҙы уҡыу күңелгә шатлыҡ килтерә, фекергә аҙыҡ була, зиһенгә ҡеүәт бирә.

62. Ҡайһы бер кешеләр шулай була: «Китабы күп», тип халыҡ араһында исемен сығарыр өсөн генә китап йыя. Тик уларҙы үҙе лә файҙаланмай, башҡаларға ла бирмәй. Хатта эстәрендә ни булғанын да белмәй. Улар йөк ташыусылар кеүек. Шуның өсөн һеҙ алырға теләгән китаптарҙы үҙегеҙгә файҙа алыу өсөн һайлағыҙ.

63. Уҡыу кешенең йөҙөнә нур, күңеленә шатлыҡ килтерә. Шуның өсөн зиһен хеҙмәте менән шөғөлләнеүселәр арыҡ булһалар ҙа, аҡылдары һимеҙ һәм йөҙҙәре мөхәббәтле була.

## ОСТАЗ ҺӘМ МӨҒӘЛЛИМ

64. Остаз һәм мәктәп етәкселәре һеҙҙең эшегеҙҙе юлға ҡуйыусылар һәм һеҙҙең өсөн хәсрәт (ыҙа) сигеүселәр була. Остазығыҙҙың һеҙгә ҡарата олуғ хаҡтары бар. Шуның өсөн уларҙың әмерҙәрен кәмселекһеҙ үтәгеҙ. Улар тыйған эштәрҙе эшләмәгеҙ.

65. Улар менән әҙәпле һөйләшегеҙ, артыҡ ҡысҡырмағыҙ, алдамағыҙ һәм ғәйбәт итеп һис һөйләмәгеҙ.

66. Атайҙарығыҙ тәнегеҙҙе тәрбиәләп үҫтергән кеүек, остаздарығыҙ йәндәрегеҙҙе тәрбиәләп үҫтерә. Шуның өсөн остаздарығыҙ бөйөк атайығыҙҙыр. Һеҙ быны ысын күңелдән ҡабул итегеҙ. Нәсихәттәрен тыңлағыҙ, ауырыуығыҙҙы табипҡа тапшырған кеүек бөтә ихтыярығыҙҙы уларға тапшырығыҙ, уларҙың морат-теләктәренә ҡаршы килмәгеҙ.

67. Мөғәллимдәргә буйһоноғоҙ, ҡаршыларында әҙәпле ултырығыҙ, нәсихәттәре буйынса ғәмәл ҡылығыҙ, сауаплы булыу өсөн ҡушҡан эштәрен еренә еткереп башҡарығыҙ, уларға ялынығыҙ, башҡа урында ялыныу мөьмин сифаты булмаһа ла, ғилем өйрәнеү өсөн ялыныу мөьмин сифаты була.

68. Мөғәллимдәргә ҡаршы килмәгеҙ, улар менән ҡысҡырышмағыҙ, уларҙың һәр яҡшы эшенә йәнегеҙ һәм тәнегеҙ менән эйәрегеҙ. Аңламаған урынығыҙ булһа, шул килеш ташлап китмәйенсә, әҙәп һәм сабырлыҡ менән: «хәҙрәт (әфәндем), ошо урынды аңламаным, ошо һүҙҙе белмәнем», тип ҡабатлап һорағыҙ.

69. Мөғәллимдәрегеҙ йәки мәктәп етәкселәре янығыҙға килгән ваҡытта әҙәп һәм хөрмәт менән ҡаршы алығыҙ. әфәнделәр берәй нәмә һораһалар, һүҙегеҙҙе үлсәп кенә, хуш яуап бирегеҙ.

70. Дәрестәр тамамланғас та, мәктәпте бөтөргәс тә мәктәп етәкселәре, мөғәллимдәр һәм йыйыштырыусыларҙың хөрмәттәрен хәтерегеҙҙән сығармағыҙ. Осраған ваҡытта хөрмәт итеүҙә кәмселек күрһәтмәгеҙ. Һәр намаҙҙан һуң һәм күңелегеҙ күтәренке саҡтарҙа улар өсөн хәйер-доғала булығыҙ.

## ШӘКЕРТТӘР

71. Мәктәптә бергә уҡыған шәкерттәр менән матур йәшәгеҙ. Уларҙы туғандарығыҙ кеүек күрегеҙ. Улар менән йомшаҡ һөйләшегеҙ. Осрашҡан ваҡытта шатланып ҡаршы алығыҙ. Шатлыҡ һәм ҡайғыларығыҙҙы уртаҡлашығыҙ.

72. Яман холоҡ йоғошло була. Шуның өсөн яман холоҡло шәкерт барлығын белһәгеҙ, унан айырылығыҙ.

73. Атайығыҙҙың байлығы йәки һөнәре, кейемегеҙ, дәрес әсбабтарығыҙ менән башҡа шәкерттәргә маҡтанмағыҙ. Улар менән һәр ваҡыт ихтирамлы һәм кеселекле булығыҙ.

74. Шәкерттәр менән бергә ойошторған мәжлесегеҙ мөхәббәт һәм белем мәжлесе булһын. Шуның өсөн унда күңел ҡарайтасаҡ хикәйәләр, әҙәпһеҙ һүҙҙәр һөйләмәгеҙ, кәрәкмәгән урында ҡысҡырышмағыҙ, һүҙ көрәштермәгеҙ, хәтерҙәрен ҡалдырасаҡ эштәр эшләмәгеҙ, бигерәк тә ҡул күтәреүҙән һаҡланығыҙ.

75. Мәктәп тәртиптәренә ярамаған йыйылыштар ойоштормағыҙ. Кәрәкмәгән эштәр арҡаһында дәрестәрегеҙҙе ҡалдырмағыҙ.

76. Иптәштәрегеҙҙә күргән әйберҙәргә ҡыҙыҡмағыҙ, уларҙы һорамағыҙ. Белегеҙ: бөйөклөк алыуҙа түгел, биреүҙә.

77. Мәктәптән айырылғандан һуң, бергә көн кисергән иптәштәрегеҙҙе онотмағыҙ. Уларҙы ихтирам итегеҙ. Иң олуғ дәрәжәләргә ирешһәгеҙ ҙә, иң түбәндәре алдында оһололанмағыҙ. Был әҙәпһеҙлектең билдәһе икәнен иҫегеҙҙән сығармағыҙ.

## ДУҪ

78. Әҙәм балаһының шатлыҡлы һәм ҡайғылы ваҡыттарында таянасаҡ, файҙа күрһәтеп, файҙа күрәсәк дуҫтары булырға тейеш. Шуның өсөн дуҫтарығыҙҙы йәше һәм башҡа яҡтан үҙегеҙгә тура килгән кешеләр араһынан һайлағыҙ.

79. Дуҫлыҡ күңелдәр араһында йөрөгән “илсе”, ауыр ваҡыттарҙа бер-береңә ярҙамлашыуға сәбәпсе булған нәмә, аралағы яҡшы мөнәсәбәт. Әгәр яҡшы мөнәсәбәт ике яҡтың ихласлыҡ һәм мөхәббәте бер-беренә иш булғанда тыуһа, ул дауамлы була. Ваҡытлы файҙа күреү өсөн генә булһа, алдау була. Шуның өсөн мөхәббәтегеҙҙең ысын булыуы өсөн тырышығыҙ һәм дуҫтарығыҙҙы камил һәм яҡшы кешеләр араһынан һайлағыҙ. Дине бөтөн, аҡылы камил, нәсәбе асыл, фекере дөрөҫ, әҙәбе урынында булған кешеләрҙе табығыҙ. Бындай кешеләр ауырығанығыҙҙа дауа, сәләмәт булғанығыҙҙа зиннәт, мәшәҡәтле ваҡытығыҙҙа таяныс, бойоҡҡан сәғәттәрегеҙҙә күңелегеҙҙе рәхәтләндереүсе кеше булыр. Бындай кешеләр йыраҡҡа киткәнегеҙҙә доға ҡылыусы, яҡын торғанығыҙҙа хәлегеҙҙе белеүсе булыр. Байлыҡҡа ирешһәләр, араны өҙмәҫ, ауырлыҡҡа төшһәгеҙ, айырылмаҫтар. Дуҫтың ысын дуҫ булыуы һүҙҙәренән, фиғел һәм ғәмәлдәренән күренә. Улар ҙур изгелекте бәләкәй иҫәпләй, аҙ ғына изгелегегеҙҙе ҙур күрә.

80. Әгәр яҡшы дуҫтарығыҙ булһа, уларҙы юғалтмағыҙ, һеҙҙән шикәйәт итерлек кәмселек булдырмағыҙ. Уларға ысын күңелдән ҡарағыҙ. Һеҙҙе, уларҙан әхирәттә осрашыу шарты булған үлемдән башҡа, бер нәмә айырмаһын.

81. Дуҫлыҡ күрһәтеүсе бөтәһе менән дә дуҫ булмағыҙ. Дошманлығы бар, тип шөбһәләнгән кешеләрҙең барыһын да дошманым тип иҫәпләмәгеҙ. Мөхәббәте саф булмаған заттар (рыялылар) менән дуҫ булмағыҙ. Дуҫлығының дөрөҫлөгөнә шөбһәләнгән кешеләр менән дуҫ булыуҙан, һис дуҫһыҙ тороу яҡшы икәнен онотмағыҙ.

82. Ихлас күңелле булыуҙарын тикшереп ҡарамайынса, кәрәккәндә генә вәғәҙә итеүсе кешеләргә ышанып, дуҫ булмағыҙ. Тел күп ваҡытта күңелгә ҡаршы һөйләй. Ихтимал ки быңдай кешеләр маҡсаттарына етер өсөн төрлө вәғәҙәләр бирә. Маҡсаттарына еткәс, һеҙҙең менән эштәре лә бөтә.

83. Дуҫтарығыҙҙы шелтәләргә ашыҡмағыҙ, туған һәм ҡарындаштарығыҙ менән асыуланышыуҙы еңел күрмәгеҙ. Быңдай эштәрҙә сабырлы булығыҙ. Асыуланышырға ниәт иткән кешеләр менән асыуланышмайса араларағыҙҙы боҙмай бер-ике көн сабыр итеп тороғоҙ. Күп ваҡытта быңдай ниәттең хаталы икәне асыҡлана, сабыр иткәнегеҙ өсөн үҙегеҙ шатланырһығыҙ.

84. Бик ҙур сәбәптәр булмаһа, дуҫтар менән араны боҙоу әҙәпһеҙлек була. Шуның өсөн юҡ сәбәптән дуҫығыҙҙан айырылмағыҙ.

85. Һәр ваҡыт хөрмәт күрһәтеп тороу, хоҡуҡтарын ихтирам итеү дуҫлыҡты нығыта. Шуның өсөн дуҫтарығыҙға һәр ваҡыт ярҙамсы һәм таяныс булығыҙ. Инсан бер үҙе аҙ булһа, дуҫтары менән күп була. Дуҫтар ауыр һәм мәшәҡәтле көндәрҙә ярҙамсы булыу өсөн кәрәк.

86. Боҙоҡ кешеләр менән ҡатнашмағыҙ, уларҙың юлына кермәгеҙ, уларға ышанмағыҙ. Сөнки улар өсөн иң ләззәтле эш боҙоҡлоҡ эшләү һәм әҙәм балаларын һәләкәткә төшөрөү була. Әҙәм балалары ашамай һәм эсмәй тора алмаған кеүек, күңеле боҙоҡ булғандар ҙа уҫаллыҡ эшләмәй тора алмайҙар һәм зарар итмәһәләр, тыныс йоҡламайҙар.

Яҡшы бәндәләр тулыһынса уларҙың ҡапма-ҡаршыһы була. Шуның өсөн яҡшы кешеләр юлына керегеҙ һәм уларға дуҫ булығыҙ.

87. Боҙоҡ кешеләр менән ҡатнашыу бик зарарлы булһа ла, улар менән дошман да булмағыҙ. Тура килһә, улар менән йомшаҡ мөнәсәбәттә булығыҙ. Шуның арҡаһында имен булырһығыҙ.

## ЙӨҘ ӨСӨН ҠАҒИҘӘЛӘР

88. Йөҙ күңелдең йомшаҡ йәки ҡаты булыуын күрһәтеүсе көҙгө. Шуның өсөн йөҙөгөҙгә иғтибарлы булығыҙ һәм ошо ҡағиҙәләрҙе үтәгеҙ!

89. Һөйләшкәндә ситкә ҡарап һөйләмәгеҙ һәм күҙегеҙҙең сите менән ҡарамағыҙ.

90. Һытыҡ һәм ҡараңғы йөҙлө булыуҙан, еңел йәки мәсхәрәле ҡараш ташлауҙан һаҡланығыҙ. Дуҫ-иштәрегеҙ тартынмай, иркенләп һөйләшһен өсөн һәр ваҡыт асыҡ йөҙлө булығыҙ.

## КҮҘ ӨСӨН ҠАҒИҘӘЛӘР

91. Һәр нәмәне ҡәнәғәтлек күҙе менән ҡарағыҙ. Берәй кешелә Аллаһы Тәғәлә хәҙрәтенең олуғ ниғмәтен күрһәгеҙ, көнләшмәгеҙ. Киреһенсә, тағы ла артыуын теләгеҙ, үҙегеҙҙә лә шундай ниғмәттәрҙең булыуы өсөн доға ҡылығыҙ.

92. Фәҡир һәм ауырыу кешеләргә мәсхәрә күҙе менән ҡарамағыҙ, гонаһлы һәм ғәйепле эштәргә тамаша итеп тормағыҙ.

93. Ҡойма ярыҡтарынан, пәрҙә араларынан, тәҙрә һәм башҡа урындарҙан сит кешеләрҙең өйҙәренә, ярамаған нәмәләргә, кешеләрҙең яҙыуҙарына, хаттарына рөхсәтһеҙ ҡарамағыҙ.

94. Китап яҙған һәм уҡығанда күҙегеҙҙе бер ҡарыштан кәм тотмағыҙ, шәм һәм лампаларҙы һул яҡтан ҡуйығыҙ, насар яҡтыла, икенде менән аҡшам араһында уҡымағыҙ.

95. Күҙҙәрегеҙҙе мөмкин булғанда һәр көн иртә һабын менән йыуығыҙ, һәр ваҡыт саф тотоғоҙ, йыраҡ йәки бик нескә, ҡояш йәки ай, лампа кеүек артыҡ нурлы нәмәләргә ҡарап тормағыҙ, аҡ, ҡыҙыл төҫтәргә оҙаҡ ҡарамағыҙ, йәшел һәм күк төҫтәр күҙ өсөн зарарһыҙ.

## АУЫҘ ӨСӨН ҠАҒИҘӘЛӘР

96. Мәжлестәрҙә, бигерәк тә туй һәм тантана мәжлестәрендә булғанда көлөү һәм ғәҙәттән тыш уйын-көлкөлө әйберҙәр һөйләүҙән тыйылығыҙ. Дәрәжәле, сабырлы һәм асыҡ йөҙлө булығыҙ.

97. Хәсрәтле (ауырлыҡта булған) һәм асыулы кешенең йөҙөнә ҡарап көлмәгеҙ. Хәсрәтле кешеләргә күңелдәрен баҫтырырлыҡ нәмәләрҙән башҡа һүҙ һөйләмәгеҙ.

98. Мөмкин булғанда кеше алдында кикермәгеҙ. Ҡулығыҙ йәки ҡулъяулығығыҙ менән ҡапламайынса иҫнәмәгеҙ[1]. Ауыҙығыҙҙы асып тештәрегеҙҙе соҡомағыҙ. Иҫнәгән һәм йүтәлләгән ваҡытта һөйләмәгеҙ. Бындай саҡта йөҙөгөҙҙө бер яҡҡа бороғоҙ.

99. Әгәр иҫнәү һәм йүтәлләү ҡат-ҡат булһа, башҡаларға ҡамасауламаҫ өсөн, мәжлестән сығып тороғоҙ.

100. Һөйләгән ваҡытта ауыҙығыҙҙан төкөрөк сәсмәгеҙ. Ҡулығыҙҙы болғамағыҙ, берәүҙең һүҙе тамам булмайынса, һөйләшмәгеҙ.

101. Ергә һәм кешеләргә төкөрөү һәм ҡаҡырыуҙан һаҡланығыҙ. Бының өсөн янығыҙҙа ҡулъяулыҡ йөрөтөгөҙ.

102. Һуған, һарымһаҡ йәки башҡа нәмәләр ашап, ауыҙығыҙҙы еҫләндермәгеҙ.

103. Һәр көн иртә, бигерәк тә тәһәрәт алған ваҡытта һәм ашағандан һуң ауыҙығыҙҙы яҡшылап сайҡағыҙ. Теш араһында әйбер ҡалдырмағыҙ, мисүәк менән матур итеп таҙартығыҙ.

## ТАНАУ ӨСӨН ҠАҒИҘӘЛӘР

104. Ҡулығыҙ менән танауығыҙҙы тотоп ултырмағыҙ, бармағығыҙ менән соҡомағыҙ, буш ҡулығыҙ менән һемгергәндән һуң

1. Ауыҙығыҙға зарарлы микробтар кермәһен өсөн шулай ҡапларға кәрәк.

ҡулығыҙҙы башҡа әйберҙәргә һөртмәгеҙ, кейемегеҙгә һемгермәгеҙ, танау һемгереү өсөн янығыҙҙа таҙа ҡульяулыҡ йөрөтөгөҙ.

105. Ашаған ваҡытта танауығыҙҙы һемгерергә кәрәк булһа, бер яҡҡа боролоп, тауышһыҙ ғына ҡульяулыҡҡа һемгерегеҙ, һөйләшкәндә, сәләм биргәндә һәм сәләм ҡайтарғанда сабыр итеп, тыйылып тороу кәрәк.

106. Сөскөргән ваҡытта йөҙөгөҙҙө бер яҡҡа бороғоҙ һәм ҡульяулыҡ менән ҡаплағыҙ.

107. Танауығыҙҙы һәм ауыҙығыҙҙы тәһәрәт алған ваҡытта һыу менән йыуығыҙ. Башҡа ваҡыттарҙа ла ҡульяулыҡ менән һөртөнөп, таҙа йөрөгөҙ.

## ҠОЛАҠ ӨСӨН ҠАҒИҘӘЛӘР

108. Аллаһы Тәғәлә ҡолаҡтарҙы файҙалы нәмәләр ишетер өсөн яратҡан. Шуның өсөн улар менән Ҡөрьән Кәрим, мөбәрәк хәҙистәр, ғибрәтле һүҙҙәр тыңлап ғәмәл итегеҙ. Ата-әсә һәм остаздарығыҙҙың нәсихәттәрен тыңлағыҙ.

109. Боҙоҡ әйберҙәрҙе ишетеү аҡылға боҙоҡлоҡ килтерә. Шуның өсөн яман һүҙҙәр тыңламағыҙ, йәшерен һөйләнгән һүҙҙәрҙе тыңлап йөрөмәгеҙ. Һис кемдең дә күңеле быға риза булмаҫ.

110. Һүҙ йөрөтөүселәр һәм ғәйбәт һөйләүселәрҙе тыңламағыҙ. Әгәр бындай кешеләр йәше һәм дәрәжә йәһәтенән һеҙҙән оло булһа, күҙегеҙҙе түбән эйеп тик тороғоҙ. Һеҙҙең менән тиң булһалар, бындай эштәр ярамай, тип әҙәпле итеп әйтегеҙ. Һеҙҙән кесе булһа, мәрхәмәт менән туҡтатығыҙ.

111. Ә ишеткән һүҙҙәрҙең фетнәгә сәбәп буласаҡтарын һис кемгә һөйләмәгеҙ.

112. Әҙәпһеҙ урындарға барып, гонаһҡа этәрәсәк тауыштар тыңламағыҙ.

113. Ҡолағығыҙҙы һәр ваҡыт, бигерәк тә йоҡонан торғас, таҙартығыҙ, мөмкин булһа, уны таҙартыр өсөн фил һөйәгенән яһалған ҡолаҡ таҙартҡысын янығыҙҙа йөрөтөгөҙ.

114. Йөҙөгөҙҙө йыуғанда ҡолағығыҙҙың эсен һәм тышын йыуығыҙ һәм таҫтамал менән ҡоротоғоҙ.

115. Көслө тауыштар ҡолаҡҡа зарарлы булған өсөн, уларҙан һаҡланығыҙ.

## ҠУЛ ӨСӨН ҠАҒИҘӘЛӘР

116. Күрешер өсөн кешегә уң ҡулығыҙҙы һуҙығыҙ.

117. Хоҡуғығыҙ булмаған нәмәләргә һис бер ваҡыт ҡул һуҙмағыҙ һәм кешеләргә лә быға юл ҡуймағыҙ. Шуны асыҡ белегеҙ: мосолман кешенең ҡулынан һәм теленән мосолмандарға именлек кенә килә.

118. Кешеләр алдында ҡулығыҙ менән уйнамағыҙ, бармаҡтарығыҙҙы шыртлатмағыҙ, аралаштырмағыҙ, тырнаҡтарығыҙҙы киҫмәгеҙ.

119. Ситтән бер кешене саҡырырға булһағыҙ, ҡулығыҙҙы болғап саҡырмағыҙ. Кешеләрҙе тынысһыҙламаҫлыҡ әкрен тауыш менән саҡырығыҙ.

120. Бысраҡ нәмә тотҡандан йәки ашағандан һуң ҡулығыҙҙы матурлап йыуығыҙ. Йыуынғанда кейемегеҙҙе еүешләмәгеҙ. Ҡулығыҙҙы яҡшылап һөртөгөҙ.

121. Тырнағығыҙҙы оҙон итеп йөрөтмәгеҙ, аҫтындағы керҙәрен таҙартығыҙ.

## БАШ ӨСӨН ҠАҒИҘӘЛӘР

122. Башығыҙҙы юғары күтәреп, түбән һалып йәки бер яҡҡа бороп йөрөргә ғәҙәтләнмәгеҙ. Уҡығанда, яҙғанда ҡулығыҙ менән

эйәгегеҙгә таянмағыҙ. Халыҡ алдында башығыҙҙы һәм башҡа ағзаларығыҙҙы тырнамағыҙ.

123. Халыҡ алдында яланбаш булмағыҙ. Аулаҡта башығыҙ асыҡ ултырған хәлдә кеше килеп керһә, кәләпүштәрегеҙҙе кейегеҙ, башығыҙҙы ҡаплағыҙ.

124. Йәй көндәре сәсегеҙҙе мөмкин тиклем ҡыҫҡа йөрөтөгөҙ. Уларҙы һәр ваҡыт һабын менән йыуығыҙ. Эҫе көндәрҙә ҡат-ҡат йыуығыҙ.

125. Башығыҙҙы йыуғандан йәки ғөсөл ҡылғандан һуң яланбаш һалҡын һауаға сыҡмағыҙ.

## ҒӨСӨЛ ҠАҒИҘӘЛӘРЕ

126. Ғөсөл ҡылғанда тәнегеҙҙе яҡшылап ҡоротоғоҙ һәм тиҙерәк кейемегеҙҙе кейегеҙ йәки ятып тәнегеҙҙе йылытығыҙ. Өшөгән, тирләгән ваҡыттарҙан тыш башҡа ваҡыттарҙа һалҡынытыраҡ һыу менән ғөсөл ҡылығыҙ.

127. Һалҡын һыу менән ғөсөл ҡылғанда бер минуттан артыҡ йыуынмағыҙ һәм тәнегеҙҙе ҡаты ыумағыҙ. Йомшаҡ ҡына йыуынығыҙ, тәнегеҙҙе һөртмәй, кейем менән бөркәнеп ятығыҙ, һуңынан аҙыраҡ йөрөгөҙ, йәки тәнегеҙҙе ҡыҙҙырғансы хәрәкәтләнегеҙ. Быларҙы эшләмәһәгеҙ, тәнегеҙ тулыһынса ҡороғанға тиклем ябынып ятып тороғоҙ.

## ЙӨРӨҮ ҠАҒИҘӘЛӘРЕ

128. Йөрөгәндә тәнегеҙҙе тура һәм төҙ тотоғоҙ. Кәрәкмәгәндә артыҡ ашығып йә яйлап йөрөмәгеҙ, ә ғәҙәттәгесә йөрөгөҙ.

129. Ҡалала йөрөгәндә урам уртаһынан түгел, юл ситенән йөрөгөҙ, ҡаршы килеүселәр булһа, уң тарафтан үтегеҙ, артығыҙға, тирә-

яҡтарға ҡарап йөрөмәгеҙ. Был ахмаҡлыҡтың билдәһе. Күҙегеҙ алға ҡараһын.

130. Кәрәкмәһә, туҡтап тормағыҙ, ҡаршы килгәндәргә текәләп ҡарамағыҙ, уларға ҡағылмағыҙ. Юлда ҡапыл ҡыҫтаулыҡ була ҡалһа, уң яҡта туҡтап, иркенәйгәнде көтөгөҙ.

131. Зәғиф һәм көсһөҙҙәрҙе осратҡанда ҡулығыҙҙан килгәнсе ярҙамдан мәхрүм итмәгеҙ. Ауыр әйберҙәр күтәреп килеүселәргә юл бирегеҙ.

132. Ҡысҡырышыусы һәм дәғүәләшеүселәр осрағанда араларына ҡыҫылмағыҙ, бер яҡтан урап үтегеҙ.

133. Туралығына ҡыҙығып ҡарлы һәм бысраҡ юлдан йөрөмәгеҙ. Юлдарҙың тураһы тура түгел, ә яҡшы һәм таҙаһы тура була. Быны бер ваҡытта ла онотмағыҙ.

134. Ҡыҫтау урындарҙа кеҫә, сәғәт һәм башҡа әйберҙәрегеҙҙе яҡшы һаҡлағыҙ.

135. Кәрәкмәгәндә зонтиктарығыҙҙы күтәрмәгеҙ, күтәргәндә күҙегеҙҙе ҡапламағыҙ.

136. Дуҫ һәм таныштар осрағанда хөрмәтләп сәләм бирегеҙ. Әгәр улар алдан бирһәләр, ихтирам менән ҡайтарығыҙ. Бөйөк кешеләр булһа, хөрмәт күрһәтегеҙ, әгәр риза булһалар, ҡулдарын үбегеҙ. (Ләкин ҡалаларҙа, баҙарҙар һәм төрлө билдәһеҙ кешеләр күп булған урындарҙа үбеү килешмәй).

137. Урамда йөрөгәндә ашамағыҙ. Хәжәт өсөн ултырмағыҙ. Бындай нәмәләр тәрбиәһеҙлек билдәһе.

138. Бөйөк кешеләр менән һөйләшеп йөрөгәндә, уларҙың һул яғынан бер тигеҙ йөрөгөҙ.

139. Ололар менән өйҙәргә, пароходтарға һәм вагондарға ингән һәм сыҡҡан ваҡытта юл күрһәтеү өсөн уларҙың алдарынан йөрөгөҙ.

140. Кемгә булһа ла зарар килтереү, шәриғәткә һәм әҙәпкә ҡаршы эштәрҙе эшләү өсөн бер аҙым да эшләмәгеҙ.

## ТИМЕР ЮЛ ҺӘМ ПАРОХОД ТӘРТИПТӘРЕ

141. Пароход һәм тимер юлы менән сәфәр итергә булһағыҙ, сәфәр китеү ваҡытын белегеҙ. Унан ярты сәғәт элек әҙер булығыҙ, кешеләр менән төрткөләшмәгеҙ, әйберҙәрегеҙҙе тәртип менән урынлаштырығыҙ, юлдаштарығыҙ менән мөләйем ултырығыҙ, әҙәпле булығыҙ, берәүгә лә яман һүҙ һөйләмәгеҙ, мәсхәрә итмәгеҙ, ихтирамһыҙлыҡ күрһәтмәгеҙ. Һеҙҙең менән һөйләшергә теләүсе кеше менән ихтирамлы һөйләшегеҙ. Ләкин дин һәм мәҙһәп (партия) низағтары сығарырға теләүселәрҙән ғәфү үтенегеҙ. Сөнки бындай низағтар һис бер ваҡытта ла файҙа килтермәй.

142. Пароходта ултырғанда унын исемен, ҡайһы ширкәттеке йәки кешенеке булыуын, ултырған вагондың номерын белегеҙ. Уларҙы белгәндә әйберегеҙ онотолоп ҡалһа, йәки үҙегеҙ тороп ҡалһағыҙ, әйберҙәрегеҙҙе табырға һәм телеграмма ебәрергә еңел була.

143. Барасаҡ урынығыҙға яҡынлашҡас, әйберегеҙҙе йыйып бәйләгеҙ, нисә киҫәк (кладь) булғанын хәтерләгеҙ. Поезд йәки пароход туҡтамайынса сыҡмағыҙ.

## ЙОҠО ҠАҒИҘӘЛӘРЕ

144 Тәбиғәт ҡушҡанса кисен йоҡлағыҙ. Йөҙ түбән һәм салҡан ятмағыҙ, бер яҡҡа ятығыҙ. Сөнки тәүге ике рәүештә ятыу ҡурҡыныс төштәр күреүгә сәбәп була.

145. Йоҡо ваҡытын тәртипкә һалығыҙ. Туғыҙ йәки ун сәғәттән дә ҡалмай ятып, биштә йәки алтыла тороғоҙ. Йоҡоғоҙ бөткәндән һуң ятмағыҙ, кәрәккән йоҡоно ла ҡалдырмағыҙ. Сөнки йоҡо ҡалды-

рыу ашҡаҙан һәм аҡыл ауырыуҙарына, аҙаҡтан нервы ауырыуҙарына килтерә.

146. Ҡарттарға биш, утыҙ йәштән юғары булғандарға алты, йәштәргә һигеҙ, бәләкәйҙәргә 10 сәғәт йоҡларға тәҡдим ителә.

147. Йоҡлағанда өҫтөгөҙгә берәй нәмә ябынып ятығыҙ, һалҡындан һаҡланығыҙ. Һауа йөрөгән һәм еүеш урындарҙа ятмағыҙ. Тәҙрәләрҙе асыҡ ҡалдырмағыҙ.

148. Мәжбүри хәл тыумаһа, бер бүлмәлә күмәкләп йоҡламағыҙ. Йоҡлаған ерҙә сәскәләр һәм гөлдәр булмаһын. Ҡайғылы йәки бик шатлыҡлы ваҡыттарығыҙҙа йоҡламағыҙ.

149. Йоҡлағанда тар кейемдәрегеҙҙе сисегеҙ. Ҡыҫҡан урындарын бушатып, ҡан хәрәкәтен тотҡарлатмаҫлыҡ итеп ҡуйығыҙ.

150. Йоҡлағанға тиклем һәм һуңынан йоҡо бүлмәләренең тәҙрәләрен асып, һауаһын яңыртығыҙ.

## МӘЖЛЕС ҠАҒИҘӘЛӘРЕ

151. Халыҡ алдында әҙәпле итеп үҙегеҙгә лайыҡлы урынға ултырығыҙ. Хөрмәтле кешеләр булғанда уларҙы ихтирам итеп бер аҙ йырағыраҡ ултырығыҙ. Әгәр яндарына ултырырға мохтаж булһа ғына йәки улар теләһә, эргәләренә ултырығыҙ.

152. Ултырғысығыҙға ятмағыҙ, бер яҡҡа ауышмағыҙ, аяҡтарығыҙҙың береһен икенсеһе өҫтөнә ҡуймағыҙ, ергә типмәгеҙ, уйнамағыҙ.

153. Һөйләүсе булһа, яҡшы тыңлағыҙ. Тауышығыҙҙы кеше тауышынан өҫтөн күтәрмәгеҙ. Кәрәкмәһә, көлмәгеҙ, мәжлескә лайыҡ булмағанды һөйләмәгеҙ, һөйләүсенең һүҙен бүлмәгеҙ, мәжлестәгеләрҙең барышында кәмселек эҙләмәгеҙ.

154. Халыҡ алдында иң мөхәббәтһеҙ кеше мәжлестә үҙен оло итеп күрә. Шуның өсөн үҙегеҙҙе башҡаларҙан оло тип иҫәпләмәгеҙ, үҙегеҙҙең дәрәжәгеҙҙе белегеҙ.

## АШАУ ҠАҒИҘӘЛӘРЕ

155. Ашауға ултырыуҙан алда ҡулығыҙҙы йыуығыҙ һәм яҡшылап һөртөгөҙ.

156. Үҙегеҙҙән оло кешеләр булһа, уларҙан алдараҡ ултырмағыҙ.

157. Аш янындағы берәй нәмә менән уйнамағыҙ, әҙәпле булығыҙ, туҡланыуҙы тамаламайынса туҡтамағыҙ.

158. Таҫтамалды тубыҡтарығыҙға һалығыҙ. (ҡайһы берәүҙәр күкрәккә ҡуйыуҙы дөрөҫ тип иҫәпләй). Аштан бик йыраҡ һәм бик яҡын ултырмағыҙ. Күршеләрегеҙҙе ҡыҫтамағыҙ, бер нәмәгә лә таянмағыҙ, тура ултырығыҙ. Ашағанда аҙ ғына эйелегеҙ.

159. Башлағанда бисмилла уҡып, уң ҡулығыҙ менән ашағыҙ. Бөткәс, Аллаһы Тәғәләгә шөкөр итегеҙ.

160. Күп итеп алмағыҙ, ашыҡмағыҙ, яҡшы сәйнәгеҙ, ҡул һәм кейемдәрегеҙҙе буямағыҙ. Табаҡтан үҙегеҙ өсөн нәмә һайламағыҙ, башҡаларҙың ашағанына ҡарап ултырмағыҙ. Ҡомһоҙ булмағыҙ, күп ашарға ғәҙәтләнмәгеҙ, ашауҙан теләгегеҙ бөтмәйенсә туҡтамағыҙ. Бындай нәмәләрҙең сәләмәтлек өсөн файҙаһы күп булыуын үҙегеҙ ҙә белерһегеҙ.

161. Фекерегеҙҙе гел ашау өсөн сарыф итмәгеҙ. Маҡсатығыҙ йәшәү өсөн ашау булһын, ә ашау өсөн йәшәү булмаһын.

162. Һөйләшеп ашаған аш еңел һеңһен өсөн, ҡысҡырышмай, һүҙ көрәштермәй, әҙәпле генә һөйләшегеҙ.

163. Ҡулығыҙҙы табаҡҡа тыҡмағыҙ, ашҡа буямағыҙ.

164. Бешеп етмәгән емештәрҙе ашамағыҙ, эҫе ваҡытта майлы аштар ашауҙан һаҡланығыҙ.

165. Үҙ ваҡытында ашарға ғәҙәтләнегеҙ, ваҡыты килеп тә ашарға теләгегеҙ булмаһа, көсләп ашамағыҙ. Ашағанда кейемегеҙ тар булмаһын. Оло ҡайғылы йәки шатлыҡлы ваҡыттарығыҙҙа ашамайынса, бер аҙ сабыр итегеҙ.

166. Ауыҙығыҙға алған нәмәләрҙе тулыһынса сәйнәгеҙ, ашыҡмағыҙ, артыҡ оҙаҡҡа ла һуҙмағыҙ. Ашауҙы егерме-утыҙ минутта тамамлағыҙ. Ашағандан һуң ике сәғәт үтмәйенсә йоҡламағыҙ һәм ауыр эштәр эшләмәгеҙ.

167. Ни ҡәҙәре оло ғәйебе булһа ла, аш алдында һис кемде лә шелтәләмәгеҙ һәм берәүҙе лә ғәйепләмәгеҙ.

168. Аштан һуң ҡул һәм ауыҙығыҙҙы һабын менән яҡшылап йыуығыҙ, теш араһында әйберҙәр ҡалдырмағыҙ. Мөмкин булһа, йоҡламай бер аҙ ятып тороғоҙ.

169. Ҡайһы бер хайуандарҙың ите кешеләрҙең күңелен боҙғаны, дошманлыҡ, үс алыу, асыу тыуҙырғаны йәки йөрәкһеҙлеккә килтергәне өсөн, мөмкин булған тиклем үлән аштарын ашарға тырышығыҙ.

170. Ит ашамаған халыҡтар башҡаларға ҡарағанда сәләмәтле, ҡеүәтле, шат, һимммәтле булғандары һәм йәш ваҡытта һәр нәмәгә ғәҙәтләнгән өсөн ит ашарға йәш саҡта уҡ ғәҙәтләнмәгеҙ. Йән эйәһенең күҙенән йәш аҡҡанда салып, ҡайнар ҡаҙанға һалып, итен бешереп ашау, кеше балаһының күңеленә ауырлыҡ килтерә.

## ЭСЕҮ ҠАҒИҘӘЛӘРЕ

171. Ашаған ваҡытта эсергә теләһәгеҙ, ауыҙығыҙҙа булғанды йотоп бөтөргәндән һуң ғына эсегеҙ. Эскәндән һуң ауыҙығыҙҙы ҡул йәки кейемегеҙ менән түгел, таҫтамал менән һөртөгөҙ.

172. Сәләмәтлек өсөн (күп булмау шарты менән) бер нәмә булмаған саф һыу эсергә ғәҙәтләнегеҙ. Күлдән алынған, еҫләнгән, боҙло һәм ҡарлы һыу эсеүҙән һаҡланығыҙ. Ашағандан ике сәғәт, торғандан бер сәғәт үткәнгә тиклем һәм тирләгәндән һуң һалҡын һыу ҡулланмағыҙ.

173. Һөт, ҡәһүә, сәй, лимонад эсергә яраған әйберҙәр.

1747. Һөт балалар һәм кескәйҙәр өсөн еңел үҙләштерелгән эсемлек.

175. Һөтлө ҡәһүә ашҡаҙанға файҙалы, үҙләштереүҙе ҡеүәтләндерә. Ул бигерәк тә эҫе илдәрҙә эселә торған эсемлек.

176. Сәй (күп булмау шарты менән) һалҡын илдәрҙә эсеүгә файҙалы эсемлек, ул ашҡаҙанға файҙа бирә, йонсоған кешеләргә ярҙам итә.

177. Лимонад эҫе көндәрҙә эсеүгә файҙалы эсемлек.

178. Ишетеү, иҫнәү, күреү ҡеүәтен кәметкәне, һулышты тарайтҡаны, аппетитты бөтөргәне өсөн бер ҡасан да тәмәке тартмағыҙ.

179. Малды харап иткәне, үлемгә сәбәп булғаны, үлемесле ауырыуҙар килтергәне өсөн төрлө иҫерткестәрҙән һаҡланығыҙ. Уларҙы ҡулланған кешеләр менән дуҫ һәм таныш-белеш булмағыҙ.

## ТАБЫН ҠАҒИҘӘЛӘРЕ

180. Ҡунаҡ саҡырырға булһағыҙ, ғөрөф-ғәҙәт буйынса иртәрәк хәбәр итегеҙ.

181. Ҡунаҡтарҙы асыҡ йөҙ һәм хөрмәт менән ҡаршы алығыҙ, һәр кемде урынына ултыртығыҙ.

182. Бик ләззәтле булһа ла, аштарығыҙҙы маҡтамағыҙ, ҡунаҡтарҙы ашарға ҡыҫтамағыҙ. (Бер ике мәртәбә әҙәпле генә әйтһә-

геҙ, зарар булмаç). Ҡунаҡ итеүсенең вазифаһы ҡунаҡтар алдына аш килтереү була. Ашау һәм ашамау ҡунаҡтарҙың ихтыярындалыр.

183. Ҡунаҡтарҙың һәр береһенең янында әҙерәк тороғоҙ, һөйләшегеҙ. ҡайтҡандарында матур йөҙ менән хушлашып, рәхмәт әйтеп ҡалығыҙ.

184. Ҡунаҡҡа саҡырһалар, билдәләнгән ваҡыттан бер нисә минутҡа һуңлап барығыҙ. Йорт хужаһы менән шатланып күрешегеҙ.

185. Мөмкин булһа, үҙегеҙгә яҡын кешеләрҙең яндарына ултырығыҙ. Мәжлес һәм ашау ҡағиҙәләрен камил үтәгеҙ. Ни ҡәҙәре оҡшамаған аш килтерһәләр ҙә яратмағанығыҙҙы белдермәгеҙ. Ризыҡтары матур булманы, тип бәхәсләшмәгеҙ, ашарға теләгәндәрен ашағыҙ, теләмәгәндәрен әҙәпле генә ҡайтарығыҙ. Бүлеп алмағыҙ.

186. Аш тамамланғас, ҡулдарығыҙҙы йыуып, рәхмәт әйтеп, әҙәпле хушлашығыҙ.

187. Мәжлескә барырға ҡаршылыҡ килеп сыҡһа, бара алмауығыҙҙы белдереп, хәбәр ебәрегеҙ.

188. Бер кешегә барғанда икенсе берәүҙең мәжлесе, аштарының ләззәте булмауы йәки башҡа ғәйептәре булыуы тураһында һөйләмәгеҙ.

189. Саҡырмаған кешеләрҙең мәжлестәренә бармағыҙ.

190. Аш һәм туй мәжлестәре ойошторғанда, башҡаларҙан көнләшеп, (ярышып) хәлегеҙҙән артыҡ мал исраф итмәгеҙ.

191. Ваҡыт алтын кеүек ҡәҙерле булғаны өсөн, бер сәғәттән артыҡ ваҡыт исраф итергә кәрәк буласаҡ мәжлестәргә бармағыҙ һәм кешеләрҙең ғүмерен исраф итәсәк мәжлестәрҙе лә йыймағыҙ.

## ОСРАШЫУ[2]

192. Ҡарындаш һәм яҡын дуҫтарығыҙ килгәндә асыҡ йөҙ менән ҡаршы алып, күрешегеҙ. Лайыҡ булған урындарға ултыртып, хәлдәрен һорашығыҙ, ҡайтырға сыҡҡанда хушлашып ҡалығыҙ. Әгәр килеүсе оло кеше булһа, хөрмәт менән рәхмәт әйтеп ҡалығыҙ.

193. Осрашыу өсөн килгән кешеләргә, «йоҡлай» йәки «өйҙә юҡ» тип әйттермәйенсә, мөмкин булһа, үҙегеҙ ҡаршы алырға тырышығыҙ.

194. Килеп киткән кешеләргә үҙегеҙ ҙә барып китегеҙ.

195. Яҙыу йәки уҡыу менән мәшғүл булған ваҡытта һеҙгә килгән кешеләргә: «һеҙгә ауыр булмаһа, эшемде тамамлар инем», тип рөхсәт һорап, эшегеҙҙе бөтөрөгөҙ һәм һуңынан улар менән мәшғүл булығыҙ.

196. Йөҙ-ҡулығыҙ туҙанлы, кейемегеҙ керле булһа йәки ямғыр һәм эш өсөн махсус кейем менән һис кемгә осрашыуға бармағыҙ һәм килгәндәрҙе ҡаршы алырға сыҡмағыҙ.

197. Осрашыуға барғанда өй хужаһына ике-өс тапҡыр килгәнегеҙҙе белдерегеҙ, яуап булмаһа, ҡайтығыҙ.

198. Ҡалала йәшәүселәргә барған саҡта ишектәренә ҡуйылған махсус йыһаз (ҡыңғырау) ярҙамында, араларында бер аҙ көтөп, өс мәртәбә хәбәр бирегеҙ. Әммә тәҙрә тураларына килеп йәки бер ерҙә көтөп тик тормағыҙ.

199. Барған кеше өйҙә юҡ, тип хәбәр бирелһә, килгәнегеҙҙе белдереү өсөн визиткағыҙҙы биреп ҡалдырығыҙ.

200. Барған ерҙә ишек асыҡ булһа ла, хәбәр итмәйенсә кермәгеҙ.

---

2. Бында аңлатылған осрашыуҙан тыш рәсми осрашыуҙар бар. Улар дәүләт кешеләре, бөйөк етәкселәр һәм дәрәжәле кешеләр араһында була. Рәсми осрашыуҙарҙың махсус ҡағиҙәләре бар. Уҡыған кешеләр уларҙы белә.

201. Ҡабул иткән кешегә асыҡ йөҙ менән лайыҡ рәүештә сәләм бирегеҙ. Әгәр ул бер кеше менән һөйләшкән йәки берәй эш менән мәшғүл булһа, эше тамамланғанса көтөп ултырып тороғоҙ, һуңынан ҡыҫҡа ғына йомошоғоҙ тураһында бәйән итегеҙ.

202. Осрашырға барған кеше уҡыу йәки яҙыу менән мәшғүл булһа, нимә яҙып, нимә уҡығанын һорамағыҙ.

203. Барыуҙың маҡсаты кешенең өй эсендәге хәлен белеү түгел, ә дуҫлыҡ күрһәтеү була. Шуның өсөн барған кешенең эшен тикшермәгеҙ, китаптарын, яҙыуҙарын аҡтармағыҙ, һеҙгә исемләнмәгән хаттарҙы ҡулығыҙға алмағыҙ (араларында камил дуҫлыҡ булған кешеләр өсөн быйның ҡағылмауы мөмкин).

204. Осрашыу матур ғәҙәт булһа ла, ғөрөф-ғәҙәттән тыш күп осрашмағыҙ. Ҡала кешеләренә иртәнге сәғәт һигеҙҙән алда һәм киске сәғәт туғыҙҙан һуң, бигерәк тә аш һәм сәй ваҡыттарында бармағыҙ.

205. Уҡыу һәм уҡытыу менән мәшғүл булған шәкерт һәм мөғәллимдәргә, контора һәм судта эшләгән секретарь һәм хеҙмәткәрҙәргә, сауҙа итеүселәргә эш ваҡытында бармағыҙ. Эштән һуң да уларҙа оҙаҡ ултырмағыҙ.

206. Вәғәҙә иткән кешеләргә ваҡытында һәм сәғәтендә барығыҙ, уларҙы көттөрмәгеҙ. Әгәр ҡапыл берәй ҡаршылыҡ килеп сыҡһа, уларға хәбәр итегеҙ.

207. Сәфәрҙәге дуҫтарығыҙҙың хәлен хат яҙып белешегеҙ. Үҙегеҙгә яҙһалар, яуап бирегеҙ. Хатығыҙға яуап бирмәгән дуҫтарығыҙҙы шаяртыңҡырап шелтәләү мөмкин.

## АУЫРЫУҘЫҢ ХӘЛЕН БЕЛЕҮ

208. Ҡарындаш һәм дуҫтарығыҙҙың ауырыуы тураһында хәбәр алғас, хәлдәрен һорашырға барығыҙ. Ҡапыл ауырып китһәләр, яндарына инергә табип ҡушмаһа, күрешергә мөмкин булмаһа йәки ты-

нысһыҙландырмау кәрәк булһа, уның хәлен өй эсендәгеләрҙән һорау менән ҡәнәғәтләнегеҙ.

209. Ауырыу янына барғанда оҙаҡ ултырмағыҙ, күңеленә ауыр буласаҡ һәм ҡайғылы һүҙҙәр һөйләмәгеҙ.

210. Ауырыуына сәбәп булған әйберҙәрҙән һаҡланмағаны өсөн шелтәләмәгеҙ. Мөмкин тиклем шикәйәттәрен тыңлағыҙ, күңелен рәнйетмәгеҙ, (рухи) көс бирегеҙ. Сабырлыҡ теләгеҙ, ҡурҡытмағыҙ, тиҙҙән шифаланасағына өмөт бирегеҙ һәм сәләмәтлек өсөн доға ҡылығыҙ.

## ҠАЙҒЫ УРТАҠЛАШЫУ ҠАҒИҘӘЛӘРЕ

211. Ҡайғы килгән кешегә ҡайғыһын еңеләйтергә тырышығыҙ. Былдай ҡайғыларҙа сабыр итеүгә өндәгеҙ. Сабыр иткәндәргә вәғәҙә ителгән сауаптарҙы хәтерләтегеҙ, «Иннә лилләһи үә иннә иләйһи ражиғүн»[3] аят Кәримәне уҡығыҙ.

212. Яҡындарығыҙҙың береһе вафат булһа, туғандарының ҡайғыһын һәм хәсрәттәрен уртаҡлашығыҙ, йыназаһына барығыҙ, эштәренә ярҙам итегеҙ.

213. Ҡайғы уртаҡлашыу ваҡытында ҡайғылы булып күренегеҙ, ҡайғыны белдереү өсөн яраған кейемдәр кейегеҙ. Көлмәгеҙ, шаярмағыҙ, ҡайғынан башҡа һүҙ һөйләмәгеҙ. ҡайғыны белдермәгән эштәрҙе һис эшләмәгеҙ.

## КЕЙЕНЕҮ ҠАҒИҘӘЛӘРЕ

214. Кейенеү мәсъәләһендә бик иғтибарлы булығыҙ. Кейем кейеүҙең маҡсаты һалҡын һәм эҫенән һаҡланыу, халыҡҡа күркәм булып күренеү. Шуның өсөн ошо талаптарға тура килтереп кейенегеҙ, кейем өсөн артыҡ байлыҡ исраф итмәгеҙ.

3. «Ысынлап та, беҙ Алланыҡы һәм Уға ҡайтыусыбыҙ». Бәҡара сүрәһе, 156 аят.

215. Кейемдәрегеҙҙе һаҡлап, таҙа кейегеҙ. Тир еҫе сыҡмаһын өсөн күлдәк һәм ыштандарығыҙҙы алмаштырып тороғоҙ. Халыҡҡа күркәм булып күренегеҙ. Сөнки өҫ-башығыҙ тәрбиәһеҙ булһа, халыҡ һеҙҙе ялҡау һәм бысраҡ тип хөкөм итәсәк. Шулай уҡ төктәрҙе тәндә йөрөтмәгеҙ. Ләкин сәс һәм мыйығығыҙҙы матурлап ғүмер үткәрмәгеҙ. Юғарылағы тәртиптәрҙе үтәү аҡыллы булыуҙы күрһәтә.

216. Ҡиммәтле, күренеүгә ябай, оҙаҡ туҙмай торған кейемдәр һайлағыҙ. Матур төҫлө, тиҙ туҙған кейемде һайлау донъяла йәшәй белмәүҙе белдерә.

217. Хәлегеҙгә лайыҡ булмаған, дәрәжәгеҙгә тура килмәгән һәм ваҡытына ярамаған кейемдәр киймәгеҙ.

218. Мода тураһында һөйләмәгеҙ, моданы ишетмәгеҙ, мода менән ғәмәл итмәгеҙ, мода менән белеш булмағыҙ. Мода иҫерткес һәм отошло уйындар кеүек, уға эләккән кеше һәләк булмайынса туҡтай алмай.

219. Кейемдәр алғанда әйберҙәрҙең хаҡын иҫәпләп ҡарағыҙ, ҡайһынының арзан булһа, шунының һайлағыҙ.

220. Шәриғәт рөхсәт иткән биҙәнгестәрҙән зарар булмаһа ла, (тап ҡалдырмаҫ өсөн) кейемдәрегеҙгә хушбуй һөртөп йөрөмәгеҙ. Тәнегеҙҙе, кейемегеҙҙе таҙа йөрөтөргә ғәҙәтләнегеҙ.

221. Кейем кейеү мәсьәләһендә үҙегеҙгә иш булмаған кешеләргә һайыҫҡан кеүек эйәрмәгеҙ.

222. Кейемегеҙ менән маҡтанмағыҙ. Башҡаларҙың кейемдәренә мәсхәрәләп ҡарамағыҙ. Халыҡ алдында кейемдәрегеҙҙе төҙәтеп тормағыҙ. Күңеле кәбәк менән тулы кешенең тышы ебәк булыуында бер мәғәнә лә юҡ икәнен һис бер ваҡытта ла онотмағыҙ.

223. Ныҡ ҡыҫҡан һәм ныҡ иркен кейемдәрҙе киймәгеҙ. Башты эҫенән, аяҡты һыуыҡтан һаҡлай торған кейемдәрҙе һайлағыҙ.

## ҺӨЙЛӘШЕҮ ҠАҒИҘӘЛӘРЕ

224. Һөйләшкәндә артыҡ ҡысҡырмағыҙ, артыҡ әкрен дә һөйләшмәгеҙ. Тештәрегеҙҙе ҡыҫмағыҙ. Матур, ҡыҫҡа һәм асыҡ һөйләгеҙ.

225. Телегеҙ менән ирендәрегеҙҙе яламағыҙ, тештәрегеҙ менән артыҡ тырнаҡтарығыҙҙы тешләмәгеҙ. Былай итеү әҙәпһеҙлек була.

226. Тел әҙәм балаһының күңелендә булған асыу, хөрмәт, ҡатылыҡ кеүек нәмәләрҙе асып биреүсе, ғилем, әҙәп, мәғрифәт кеүек әйберҙәрҙе күрһәтеүсе ағза. Шуның өсөн телегеҙҙе башҡа нәмә өсөн ҡулланмағыҙ. әҙәпһеҙ һүҙҙәр һөйләмәгеҙ. Инсандың сәләмәтлеген теле һаҡлаусы икәнен онотмағыҙ.

227. Арттырып һөйләмәгеҙ, һис ялған һөйләмәгеҙ, ғәйбәт итмәгеҙ, һүҙ йөрөтмәгеҙ, белмәгән әйберҙәр хаҡында һөйләмәгеҙ. Бер кеше һүҙ башлаһа, аҙағы мәғлүм булһа ла, туҡтамайынса, ташлап китмәгеҙ. Был кешелекһеҙ булыуҙы күрһәтә.

228. Бер кешенең яңылыш һөйләгәнен белһәгеҙ, «яңылыш һөйләйһең йәки белмәйһең», тимәгеҙ. Дөрөҫтө уның күңелен ҡырмаҫ һүрәттә, йомшаҡ итеп белдерегеҙ.

229. Яңылыш һөйләгәнегеҙҙе аңлаһағыҙ, «хаталандым», тип әйтергә ғәрләнмәгеҙ. Һөйләгәндәрегеҙ башҡалар тарафынан хата тип күрһәтелһә, ә һеҙ хата булмауын яҡшы белһәгеҙ, ҡаты итеп ҡаршы тормайынса һәм ҡысҡырмай әҙәпле яуап бирегеҙ. Һүҙегеҙҙең дөрөҫлөгөн ҡаты һәм асыулы тауыш менән түгел, ә йомшаҡлыҡ һәм дәлил ҡеүәте менән иҫбат итегеҙ.

230. Мәжлестәрҙә кешенең тәнендә булған ғәйептәр хаҡында һөйләмәгеҙ, береһе хаҡында булған һүҙҙе башҡанан ишетеп булһа ла һөйләмәгеҙ.

231. Башҡаларға форсат бирмәй, бөтөн ваҡытты һеҙ генә һөйләп үткәрмәгеҙ. Күңелегеҙҙе тел артынан түгел, ә телегеҙҙе күңел

артынан йөрөтөгөҙ. Кешелеклелек һүҙҙә түгел, ғәмәлдә булыуға иғтибар итегеҙ.

232. Бөйөк кешеләргә мөрәжәғәт итергә тура килһә, «хәҙрәтегеҙ, йәнәбегеҙ, зат ғәлигеҙ, һеҙ» кеүек хөрмәт белдергән һүҙҙәрҙе ҡулланығыҙ.

233. Үҙегеҙ һәм балаларығыҙ хаҡында ғына һөйләп, ғүмер үткәрмәгеҙ, ата-баба, нәҫел-ырыу һәм остаздарығыҙ менән маҡтанмағыҙ. Кеше балаһы бер ҡасан да тулыһынса камиллыҡҡа ирешмәйәсәген белегеҙ.

234. Берәйһе әйбер һорағанда, нисек кенә уңайһыҙ ваҡытта булһа ла, әҙәпле яуап бирегеҙ, һораған әйбер ҡулығыҙҙа йәки күңелегеҙҙә булмаһа, асыуланмағыҙ. Һүҙегеҙгә яуап ҡайтарырға онотһалар, ҡабаттан һөйләгеҙ. үҙегеҙ ҙә иһә ҡабаттан һөйләтеүгә мохтажлыҡ тыуһа, «йәнә һөйлә», тимәйенсә «мәрхәмәт күрһәтеп, тағы бер ҡабат һөйләһәгеҙ, бәлки аңлар инем», рәүешендә йомшаҡ һүҙҙәр ҡулланығыҙ.

235. Башҡаларҙың һүҙҙәрен яҡшы аңламайынса, «дөрөҫ һөйлә» йәки «юҡ, улай түгел» кеүек һүҙҙәр менән яуап бирергә ашыҡмағыҙ.

236. Фекерҙәрегеҙҙе иң тәүҙә яҡшы итеп аңлағыҙ, һуңынан әҙәпле генә бәхәскә керегеҙ. Үҙегеҙҙең фекерегеҙгә үҙегеҙ хайран ҡалмағыҙ (һоҡланмағыҙ), һүҙ һөйләгәндә ант итмәгеҙ. Үҙ фекеренә хайран ҡалыу наҙандар ғәҙәте, ант итеү һәм «был һүҙҙе дөрөҫ һөйләйем», тип әйтеү ялғанлыҡ билдәһе.

237. Бер кешегә ҡаршы һөйләргә мәжбүр булһағыҙ, «юҡ, улай түгел, былай», тигән кеүек ҡаты һүҙҙәрҙе ҡулланмағыҙ, «һеҙ һөйләгәнсә булыуы ихтимал, ләкин мин, былай түгелме, тип фараз итәм» йәки «минең фекеремсә, былай булһа кәрәк» кеүек һүҙҙәр ҡулланығыҙ. Тулыһынса белмәгән нәмәләр хаҡында башҡалар менән ғауғалашмағыҙ.

238. Кәрәкмәгәндә хәсрәтле хәбәрҙәр һөйләмәгеҙ, әҙәпһеҙ һүҙҙәрҙе, әҙәби әҫәрҙәрҙән алынған булһа ла, ауыҙығыҙға алмағыҙ

һәм аманат ителгән һүҙҙәрҙе фаш итмәгеҙ (сер һаҡлау аҡыллы кешеләрҙең сифаты була).

239. Берәүгә лә ләғнәт итмәгеҙ, ҡәһәрле доға уҡымағыҙ, береһен дә һүкмәгеҙ, һис кемде аптыратмағыҙ. Хәжәт үтәгән ваҡытта һөйләшмәгеҙ, мөьмин һәм башҡа кешеләрҙе ҡурҡытмағыҙ. Өсөнсө кеше булғанда икәүләп йәшерен һүҙ һөйләшмәгеҙ, насар эш артынан йөрөүселәргә юл өйрәтмәгеҙ. Аллаһы Тәғәлә бер тел һәм ике ҡолаҡ биргәндә, ишеткән нәмәләрҙең тик яртыһын ғына һөйләргә тейеш икәнлеген әйтеүе тураһында ишарат барлығын белегеҙ.

## ГИМНАСТИКА ҠАҒИҘӘЛӘРЕ

240. Гимнастика ҡағиҙә буйынса булғанда фекерҙе уяндыра, ҡан йөрөүенә ярҙам итә, аш үҙләштереүҙе яҡшырта, һеңерҙәрҙе ҡеүәтләндерә, аппетитты һәм тән йылылығын арттыра, зиһенде аса. Уҡыуға һәм өйрәнеүгә ҡыҙыҡһыныу уята. Шуның өсөн ауылда булғанда йортта һәм яланда эшләгеҙ. Ат менеп йөрөгөҙ, һыуға төшөп йөҙөгөҙ, ҡош тауыштарын тыңлағыҙ, ҡул, аяҡ, һеңер һәм башҡа тамырҙарығыҙҙы хәрәкәтһеҙ тотмағыҙ. Ҡалала булғанда ҡайһы бер ваҡытта булһа ла баҡсаларға барығыҙ, тауға сығығыҙ, һыу буйҙарында, йәшел үлән өҫтөндә, урман һәм туғай буйҙарында йөрөгөҙ, саф һауа һулағыҙ. Күк йөҙөндәге зәңгәр түбә һәм болоттарға ҡарап илһам алығыҙ.

241. Йәй көнө иртә, мөмкин булһа, таң атҡан һәм ҡояш сыҡҡан ваҡытта тороғоҙ. Ауыл ситенә сығығыҙ. Донъяға яратылған матурлыҡтарҙан, моңло тауыштарҙан илһамланығыҙ. Ошо бәләкәй, бик тә бәләкәй һәм мәшәҡәтле донъяға бер-ике көнгә мосафир булып килгәнегеҙҙе онотмағыҙ.

242. Гимнастиканан һуң һыу эсмәгеҙ, бер-ике сәғәт үткәнсе ашамағыҙ. Ашағандан һуң бер-ике сәғәт үткәнсе зарядка эшләмәгеҙ. Гимнастика өсөн матур һауалы урын һайлағыҙ.

## ДИН ҠАҒИҘӘЛӘРЕ

243. Һәр нәмәне бар иткән һәм беҙҙе матур итеп яралтып, аҡыл ниғмәте бүләк иткән мәрхәмәтле Аллаһы Тәғәлә хәҙрәттәренә ихлас ҡоллоҡ итегеҙ. Ата-әсә һәм остаздарығыҙҙың һөйөп ҡушҡан бойороҡтарын үтәргә тырышығыҙ.

244. Ҡоллоҡ тигәнде көн дә оҙон намаҙ уҡыу, зекер итеү, бөтә эштәрҙе бер яҡҡа ҡуйып, мәсеттәрҙә ятыу, зыяраттарға йөрөү, тип аңламағыҙ, ә Аллаһы Тәғәлә бойорған юл өҫтөндә булыу, бурыстарҙы үтәү, халыҡ менән матур мөнәсәбәттә булыу, мәрхәмәтле һәм шәфҡәтле булыу, гонаһтарҙан һаҡланыу, тип аңлағыҙ һәм шулай ғәмәл итегеҙ.

245. Рәсүлуллаһ Әкрәм әфәндебеҙ килтергән мөбәрәк Ислам шәриғәтенә үҙ белдегегеҙ менән бер хәреф тә арттыртмағыҙ һәм бер хәреф тә кәметмәгеҙ. Бер хәрефен арттырған йәки кәметкән кешеләргә һис бер ваҡыт эйәрмәгеҙ. Бәхет-сәғәҙәт иһә тик шәриғәттә. Быны һәр ваҡыт хәтерҙә тотоғоҙ.

246. Кейемдәрегеҙҙе, тәнегеҙҙе кер һәм бысраҡтан пакландырған кеүек күңелдәрегеҙҙе лә нифаҡ, алдау, үс, хөсөт, асыу, золом кеүек боҙоҡ холоҡтарҙан таҙартығыҙ.

247. Аллаһы Тәғәләгә шөкөр итеү һәм Аллаһы Тәғәләнең ихлас бәндәләре менән бергә йыйылып берлек булдырыу ниәте менән намаҙҙарҙы мөмкин булғанса йәмәғәт менән ҡылығыҙ.

248. Ураҙа тотҡанда нәфсегеҙҙе тәрбиәләүҙе, сабырға ғәҙәтләнеүҙе, фәҡир һәм меҫкен хәлен тәжрибә итеп ҡарауҙы (аңлауҙы) ниәт итегеҙ.

249. Малығыҙҙан зәкәт биргәндә йомартлыҡҡа ғәҙәтләнеү, һаранлыҡ кеүек боҙоҡ холоҡтан нәфсене сафландырыу, фәҡирҙәрҙе шатландырыу кеүек изге ниәт итегеҙ.

250. Мосолман ҡәрҙәштәр менән танышыу, ауырлыҡтарға сыҙап өйрәнеү, сәйәхәт итеп ғибрәт алыу ниәте менән фарыз булған хаж сәфәренә барығыҙ.

251. Халыҡтарҙы хаҡ юлға саҡырыр өсөн Аллаһы Тәғәлә хәҙрәт тарафынан ебәрелгәндәре, барыһы ла Аллаһы Тәғәләнең хаҡ илселәре һәм гонаһтан паҡ бәндәләр булғандары өсөн пәйғәмбәрҙәрҙең (Аллаһы Тәғәләнең салауаты һәм сәләме уларға булһын) барыһын ысын күңелдән һөйөгөҙ.

252. Мөбәрәк динебеҙ был донъянан әхирәткә алып барасаҡ тура юлыбыҙ. Хәсрәтле ваҡыттарҙа аҫтына инеп һыйынасаҡ еребеҙ. Мәшәҡәттәрҙә рәхәт күрһәтәсәк ярҙамсыбыҙ. Бөтә төрлө ҡурҡыуҙар булғанда өмөт итәсәк урыныбыҙ булған өсөн уға йәбешегеҙ.

253. Сауап һәм ғазаптар, файҙа һәм зарарҙар бөтә ғәмәлдәребеҙҙә биреләсәк әжер-сауаптарына элек йәшәгән һәм киләсәк быуындың ғәмәлдәренән беҙгә һәр ваҡыт хәбәр биреп торған хаҡ мөршиттәребеҙ, Ҡөрьән шәрифтең хаҡ һәм мөбәрәк китап булыуына ышанығыҙ.

254. Донъяның иң ауыр сәғәте булған үлем иҫереклеге хәлендә үлемде еңеләйткән Шәриф-и Ислам динебеҙгә аҙау тешегеҙ менән йәбешеп, һәр һүҙ һәм эшегеҙҙә Аллаһы Тәғәләгә таянығыҙ.

255. Әхирәт өлөшөнән мәхрүм ҡалырға теләмәһәгеҙ, изге бәндәләр юлынан йөрөгөҙ, шөбһәле һәм шикле кешеләргә дуҫ булмағыҙ. Быңдай нәмә нәфсегеҙгә ауыр булмаһын, тиһәгеҙ, алдығыҙҙа үлем тигән нәмәнең көтөп торғанын онотмағыҙ.

256. Халыҡтан йәшереп тотасаҡ нәмәне Аллаһы Тәғәләнән һорамағыҙ һәм ул риза булмаясаҡ әйберҙәрҙе халыҡҡа ҡарата ҡулланмағыҙ.

257. Мәсет һәм ғибәҙәтханаларға әҙәпле инегеҙ, Аллаһы Тәғәлә хәҙрәтенә тәүбә һәм тәүфиҡ теләп доға итегеҙ. Мәсеттең хөрмәтен ебәрәсәк әйберҙәрҙән һаҡланығыҙ.

258. Эштәрегеҙҙең хәйерле булыуын Аллаһы Тәғәләнән һорағыҙ. Күңелдәрегеҙ нескә һәм мөбәрәк ваҡыттарҙа дин һәм донъя кәрәктәре, үҙегеҙ, балаларығыҙ, бөтә нәҫелегеҙ, ҡарындаштарығыҙ, остаздарығыҙ һәм һеҙҙән доға ҡылыуҙы һораған кешеләр өсөн иман менән донъянан үтеү өсөн доғала булығыҙ.

259. Бөтә хәжәттәрегеҙҙе Аллаһы Тәғәләнең үҙенән тура һорағыҙ, доға ҡылыу өсөн белмәгән телдәрҙә булған доғаларҙы уҡымайынса ихлас күңел менән белгән телдә һорағыҙ. Аллаһы Тәғәлә менән үҙегеҙҙең арала үле һәм тереләр араһынан һис кемде тоташтырыусы итеп ҡуймағыҙ. Нәҙер әйтмәгеҙ, фәлән шәйех хөрмәтенә, тип һорауҙан, зинһар, һаҡланығыҙ. Шулай булыуы ихтимал. Халыҡ «вәли» һәм «тәкдиргә йоғонто яһаусы» тип ҡабул иткән заттар Аллаһы Тәғәлә алдында рәхмәтенән һүрелгән кеше булыуы ихтимал.

260. Рәсүл Әкрәм тарафынан хәбәр бирелмәһә, һис кемдең бәхете һәм бәхетһеҙлеге тураһында гуаһлыҡ бирмәгеҙ.

261. Үҙегеҙҙең ышаныуығыҙҙы һәм ғәмәлдәрегеҙҙе Рәсүл Әкрәм юлында ҡулланырға тырышығыҙ. Башҡаларға булышмағыҙ, һис кемде лә «яман мәҙһәптә», «иманһыҙ» һәм «кафыр» тип һөйләмәгеҙ, телегеҙҙе бындай әйберҙәргә ғәҙәтләндермәгеҙ.

262. Аллаһы Тәғәлә бойорған фарыздарҙы ташламағыҙ. Уларға ҡаршы килгән нәмәләр янында йөрөмәгеҙ, ғалимдарҙы хөрмәт итегеҙ, күңелдәрегеҙҙе һәр ваҡыт төҙөк йөрөтөгөҙ. Күңелегеҙ төҙөк булһа, бөтә тәнегеҙ ҙә төҙөк булыр.

263. Ҡөрьән Шәриф уҡығанда мәғәнәһен камил итеп белмәһәгеҙ ҙә, Аллаһы Тәғәләнең һүҙҙәре тип, хөрмәтләп һәм ололап тыңлағыҙ, ситкә ҡарамағыҙ, ҡулығыҙ һәм кейемегеҙ менән уйнамағыҙ.

264. Ҡартлыҡҡа ҡәҙәр булған йәш көндәрегеҙҙе, ауырыуҙан элек булған сәләмәтлегегеҙҙе, фәҡирлектән элек байлығығыҙҙы, эшкә тиклемге ял сәғәттәрегеҙҙе, вафат иткәнсе тормошоғоҙҙо байлыҡ тип белегеҙ.

## ӨҪТӘМӘ

Был рисаләлә яҙылған нәсихәттәрҙең ҡайһы берҙәре оло кешеләргә тейешле булһа ла, һүҙ ыңғайында килгәндә бында яҙылды. Ҡыҙ балалар өсөн нәсихәттәр икенсе өлөштә биреләсәк.

ШИҒЫР

Фәхүҙ биғилми үә лә тәркүн илә ғәмәли
Йәнфәғүкә үәғҙи үә лә тәҙүррүкә әүҙәри
Иннәр-рижәлә кә әшжәрин ләһү ҫәмәрүн
Фәжниҫ-ҫимәра үә хәллил-ғүдә лин-нәри.

Тәржемәһе:

Белемемде ҡабул ит тә, ғәмәлемә таянма
Хаталарым зарар итмәҫ, вәғәзем бирһә файҙа.
Кешеләр ҙә ағас кеүек уларҙың бар емеше,
Ботаҡтарын утҡа яҡ та, емешен йыйып аша.

# ҠЫҘ БАЛАЛАР ӨСӨН НӘСИХӘТ

بِسْمِ اللهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيمِ

**БИСМИЛЛӘҺИР-РАХМӘНИР-РАХИМ**

Хөрмәтле ҡыҙҙар! Һеҙгә мәғлүмдер ки, гүзәл холоҡло ҡыҙ бала бөтөн ғаиләһе өсөн олуғ байлыҡ һәм сәғәҙәт, ҡарындаштары өсөн ҡиммәтле хазиналыр. Үҫкәндән һуң бер иргә ихлас ярҙамсы һәм иптәштер. Гүзәл холоҡло ҡыҙ балалар менән иң ябай кешеләрҙән алып иң бөйөк әҙәмдәргә ҡәҙәр барыһы ла маҡтанырҙар.

Уҡыған үә холҡон тәрбиәләгән ҡыҙ алтындан баһалы, ынйынан ҡәҙерле байлыҡтыр. Бындай ҡыҙҙарҙың һәйбәт сифаттарына ҡарап халыҡ уларҙың иң йыраҡ ҡарындаш һәм белештәре тураһында ла яҡшы фекерҙә була. Холоҡло һәм гүзәл тәрбиәле кешеләр менән ҡәбилә, ҡарындаштары ғына түгел, ә бөтә милләт һәм донъя халҡы ғорурлана.

Әҙәпле кешеләрҙе Йәнәб-и Аллаһ һөйә, халҡы ла һөйә, исемдәре онотолмай, донъяла хөрмәтле һәм әхирәттә бәхетле булыр. Һәр кем уларҙы үрнәк итер, һәр кем хәйер-доға менән иҫкә алыр, һағыныр.

Әҙәпһеҙ кешеләр иһә уларҙың киреһе, Алаһы Тәғәлә ҡаршыһында хөрмәтһеҙ, халыҡ күҙендә дошман күренә, исемдәре һөйләнмәй, донъянан үткәндәренә һәр кем рәхәтләнер, бер-ике сәғәт үткәс тә тулыһынса онотторҙар һәм гүйә донъяға килмәгән кеүек иҫәпләрҙәр.

Әгәр ҙә әҙәпле булырға теләһәгеҙ, гүзәл холоҡтарҙы өйрәнегеҙ һәм гүзәл холоҡло булығыҙ, гүзәл холоҡтарға ғәҙәт итегеҙ. Кеше булам тигән кеше өсөн гүзәл холоҡло булыу еңел.

Беҙҙең был урында яҙасаҡ нәсихәттәребеҙ гүзәл холоҡ өсөн иң кәрәкле булғанылыр. Уҡып ҡарағыҙ һәм урыны килгәндә ҡулланығыҙ. Һиммәтле һәм бәхетле кешеләр һәр кемдең нәсихәттәренә ҡолаҡ һала һәм нәсихәт итеүселәрҙең кәмселектәренә күҙ йома.

**АТА-ӘСӘ**

1. Хөрмәтле ҡыҙҙар! Атағыҙҙы хөрмәт итегеҙ. Алдында һәм артында уның өйрәткәндәрен ризалыҡ менән тулыһынса ҡабул итегеҙ. Ата-әсәгеҙҙе ихлас һөйөгөҙ, васыяттарын үтәгеҙ, теләктәренә ҡаршы килмәгеҙ, ҡаты күңелле булмағыҙ. Уларҙы хәсрәтләндермәгеҙ. Бар тырышлығығыҙ менән уларҙы ризаландырығыҙ. Ата-әсәһенә итәғәтле һәм белемле ҡыҙҙарҙың ғәҙәттәре көндән-көн гүзәлләнер. Дуҫ-иштәре араһында исемдәре хөрмәт менән телгә алыныр. Әммә ата-әсәләрен хөрмәт итмәгән, уларҙың һүҙҙәренә ҡолаҡ һалмаған ҡыҙҙар мөхәббәтһеҙ була, ата-әсәләре лә уларҙы һөймәй, сит кешеләр күҙендә насар күренәләр. Донъяла матур йәшәй алмайҙар.

2. Атағыҙ алдында ултырғанда әҙәпле булығыҙ, күп көлмәгеҙ, кейемегеҙ менән уйнамағыҙ, уның тауышынан юғары тауыш менән һөйләмәгеҙ.

3. Атағыҙҙан башҡа кешенән, яҡын кешегеҙ булһа ла, һис бер нәмә һорамағыҙ. Сөнки тура килгән һәр кешенән нәмә һорау ҡыҙҙарҙың күңелдәренең боҙолоуына сәбәп була. Атағыҙҙан, сит кешеләр юҡ ваҡытта ғына, әҙәпле генә һорағыҙ һәм бирмәһә, ҡабатламағыҙ.

4. Атағыҙ юғалһа йәки вафат булһа, уның урынында ҡалған туғандарығыҙҙы уның кеүек ҡабул итегеҙ.

5. Аҡса йәки башҡа ҡиммәтле әйберҙәрегеҙҙе атағыҙға һаҡларға бирегеҙ. әсәгеҙ рөхсәтенән башҡа ашамлыҡ һәм эсемлектәргә ҡул һуҙмағыҙ. Көсөгөҙ етһә, йорт һәм өй эштәрендә әсәгеҙгә ярҙамсы булығыҙ. Уның эргәһендә йөрөгөҙ, өй эштәрен башҡарырға өйрәне-

геҙ. Тик тормағыҙ. Сәбәпһеҙ ятмағыҙ, өҫ-башығыҙҙы бысраҡ йөрөтмәгеҙ.

## ТУҒАНДАР

6. Бер туғандарығыҙҙы хөрмәтләгеҙ. Улар менән әҙәпле булығыҙ. Сөнки ата-әсәгеҙҙән һуң иң яҡын кешеләрегеҙ бер туғандарығыҙҙыр.

7. Үҙегеҙҙән оло булған туғандарығыҙҙы ата-әсәгеҙ кеүек иҫәпләгеҙ. Уларға тауыш күтәрмәгеҙ. Улар менән низағлашмағыҙ. Уларҙың һүҙҙәренә ҡаршы сыҡмағыҙ. Уларҙы һөйөгөҙ.

8. Кесе туғандарығыҙға шәфҡәтле булығыҙ, рәнйетмәгеҙ. Уларҙың ҡулдарында булған әйберҙәрҙе ҡысҡыртып алмағыҙ. Сөнки был уларҙың күңел бойоғоуына һәм ата-әсәгеҙҙең асыуланыуына сәбәп, ҡыҙҙарҙың әҙәпһеҙ булыуына ишара була.

9. Ҡулығыҙҙа булған әйбер менән туғандарығыҙҙы ҡыҙыҡтырып ҡаратып ҡуймағыҙ, уларға ла өлөш сығарығыҙ. Һәр ваҡыт уларға шәфҡәтле булығыҙ.

10. Туғандарығыҙҙың әҙәпһеҙ эштәрен күрһәгеҙ, йомшаҡ ҡына итеп: «Былай эшләмә, оят була!» тип хәтеренә төшөрөгөҙ. Дөрөҫ юлды күрһәтегеҙ.

11. Туғандарығыҙҙы ата-әсәгеҙгә яманлап һөйләмәгеҙ. Телегеҙҙе кеше яманлауға ғәҙәтләндермәгеҙ.

## ҠАРЫНДАШТАР

12. Ата-әсәгеҙ, бер туғандар, уларҙың балаларын, башҡа ҡарындаштарығыҙҙы хөрмәт итегеҙ. Уларҙы яҡын күрегеҙ. ғәйептәрен һөйләмәгеҙ. Уларҙың хөрмәтле кешеләр булыуын һис онотмағыҙ.

13. Ата-әсәгеҙ рөхсәт иткән ваҡытта барып күрегеҙ. Ауырыһалар, хәлдәрен һорарға барығыҙ, ситтә булғандарын да белешеп тороғоҙ. Уларҙың шатлыҡтарына шатланығыҙ, ҡайғыларын уртаҡлашығыҙ. Уларҙың эштәрен эшләшегеҙ.

14. Ҡарындаштарҙың ололарын атағыҙҙы хөрмәт иткән кеүек хөрмәт итегеҙ. Кесе туғандарығыҙҙы шәфҡәт иткән кеүек шәфҡәт итегеҙ.

## КҮРШЕЛӘР

15. Яҡын күршеләрҙең хаҡын ихтирам итегеҙ. Уларҙы ҡарындаштарығыҙ кеүек күрегеҙ. Уларҙың хәлдәрен белеп тороғоҙ. Йомоштарын үтәгеҙ, ауырыуҙарының хәлдәрен һорағыҙ. ҡайғы һәм шатлыҡтарын уртаҡлашығыҙ. Ситкә киткәндәрендә хәлдәрен белешеп, һорашып тороғоҙ. Кәрәккәндә ярҙам итегеҙ, уларға изгелек теләгеҙ һәм мөмкин булғансы изгелекле булығыҙ.

## ӨЙ ҠАҒИҘӘЛӘРЕ

16. Өй эсендәгеләр менән гүзәл тороғоҙ. Уларға асыҡ йөҙлө булығыҙ. өй эсендәгеләрҙе, хатта хеҙмәтселәрҙе лә, рәнйетмәгеҙ. Хәтерҙәрен ҡалдырырлыҡ һүҙ әйтмәгеҙ. Сөнки был аҡылһыҙ булыуҙы күрһәтә.

17. Хеҙмәтселәр менән уйнамағыҙ. Әсәләрегеҙ рөхсәтенән башҡа уларға йомош ҡушмағыҙ, улар менән күп аралашмағыҙ, улар менән күп һөйләшмәгеҙ. Сөнки былай итеү хеҙмәтселәр күҙендә хөрмәтһеҙ булыуға, ярамаған һүҙҙәр ишетеүгә, ахырҙа хәйерһеҙ эштәргә төшөүгә сәбәп була.

18. Берәй нәмә йәки ярҙам һорағанда хеҙмәтсенән булһа ла: «Шулай ит! Былай ҡыл!» тип түгел, ә «Шулай итә күрегеҙ! Былай итһәгеҙ ине!» кеүек йомшаҡ мөрәжәғәт итегеҙ.

19. Өйҙөң ишек, тәҙрә кеүек нәмәләре менән уйнамағыҙ. Юғары урындарға менмәгеҙ, бейек ерҙән һикереп төшмәгеҙ. ҡояшта эшһеҙ оҙаҡ йөрөмәгеҙ. Урам һәм юлдарға быяла, сынаяҡ ватыҡтары, перәник һәм ҡыяр ҡапсығы ташламағыҙ. Бер һүҙ менән әйткәндә, йөрөүселәрҙең аяҡтарын йәрәхәтләндерәсәк йәки аяҡтары тайып йығылыуҙарына сәбәп буласаҡ, паҡлыҡ, тәһәрәткә ҡаршы киләсәк әйберҙәрҙе эшләмәгеҙ.

20. Хәжәт үтәргә сыҡҡанда кейемдәрегеҙҙе яҡшы кейегеҙ. Ситек, ойоҡ кеүек нәмәләр менән генә (калуш һәм башмаҡтан башҡа) хәжәтханаға кермәгеҙ. Кергән ваҡытта һул аяҡ менән кереп, сыҡҡанда уң аяҡ менән сығығыҙ. Зарурат булмағанда унда һөйләшмәгеҙ. Доғалыҡ һәм яҙыулы ҡағыҙҙарҙы янығыҙҙа булдырмағыҙ. ҡағыҙ ҡулланмағыҙ (һыу менән пакланығыҙ)[4].

21. Һәр эштең үҙ ваҡыты, һәр ваҡыттың үҙ эше була. Ваҡыт үткәндән һуң, әҙәм балаһы иң кәрәкле һөнәрҙәрҙе өйрәнеүҙән дә мәхрүм ҡала. Шуның өсөн өй эсендә буласаҡ, эшләнәсәк эштәрҙең барыһын йәш саҡта өйрәнегеҙ.

22. Өй эсендә маһир аш бешереүсе булһа, унан дәрес алығыҙ. Уның кеүек бешерә белергә өйрәнегеҙ. Иң ҡулай, ләкин ләззәтле аштар әҙерләргә белегеҙ.

23. Утындарҙың ҡайһыныһы гүзәл һәм ҡайһыныһы боҙоҡ икәнен, сей утындарҙы нисек киптерергә һәм нисек әҙерләргә тейеш икәнде, һөт һәм ҡаймаҡты әсеүҙән һәм ит менән емеш-еләкте боҙолоуҙан нисек һаҡларға белегеҙ. Шырпы һәм бысаҡ, балта һәм беҙ, ураҡ һәм салғы, ҡайнар аш һәм самауыр кеүек ҡурҡыныс нәмәләрҙе, спирт, йод һәм мышъяк кеүек ағыулы һәм зәһәрле һыуҙарҙы балаларҙан һәм балаларҙы уларҙан һаҡлау юлдарын яҡшы аңлағыҙ.

24. Яңылыш ҡулланылмаһын йәки кәрәк ваҡытта табылмай тормаһын өсөн он, һыу, борсаҡ рәүешендәге дарыу һәм ағыуҙарҙың

4. Ҡағыҙ менән һөртөү мүғлүм урынға ауырыу килтерәсәге табибтар тарафынан риүәйәт ителә. Әммә бының өсөн махсус яһалған ҡағыҙҙы ҡулланыуҙан зарур юҡ.

ҡағыҙҙарына һәм шешәләренә исемдәрен яҙып ҡуйырға ғәҙәтләнегеҙ.

25. Башҡа еҫ тейгәндә йәки һауа боҙолоп тын бөткәндә, ағыу менән ағыуланғанда, йәрәхәттән артыҡ ҡан аҡҡанда, танау ҡанағанда, ағзалар өшөгәндә, хуш киткәндә иң беренсе зарарһыҙ ярҙам нимә булыуын күңелегеҙгә алығыҙ һәм белегеҙ.

26. Кейемдәрегеҙҙәге йыртыҡтарҙы, һүтектәрҙе күргәс тә үҙегеҙ ямағыҙ, үҙегеҙ тегегеҙ. Керҙәрегеҙҙе йыуығыҙ. Керҙе нисек киптерергә, нисек үтекләргә, һабынды ни рәүештә һәм ни ҡәҙәр ҡулланырға кәрәк икәнде әнәһенән ебенә ҡәҙәр ентекләп белегеҙ.

27. Кейемдәрегеҙҙе үҙегеҙ бесеп, үҙегеҙ тегегеҙ. Иҙәндәрҙе һеперегеҙ һәм йыуығыҙ, баҡыр һәм еҙ һауыттарҙы һәм самауырҙы ағартығыҙ. Һәр сәй эскәндән һуң сынаяҡтарҙы йыуып ҡуйығыҙ. Шкаф, өҫтәл һәм башҡа урындарҙағы туҙандарҙы һөртөгөҙ. Үрмәксе ояларын бөтөрөгөҙ. Өйҙөң һауаһын саф тоторға өйрәнегеҙ.

28. Өй эсендәге әйберҙәрҙең иң ҙурынан иң бәләкәй һәм иң ваҡ-төйәгенә ҡәҙәре лә донъяла йәшәүҙең нигеҙелер. Уларҙы урынлы ҡулланыу өйҙө төҙәтер. Әгәр улар урынһыҙ ҡулланылһа, өй харап булыр. Шуның өсөн өй эсендәге әйберҙәрҙе, хатта иң бәләкәйенә ҡәҙәр белеп, ни рәүештә тәртипләргә, ни рәүештә ҡулланырға кәрәк икәнде белегеҙ.

29. Бөйөк ғалимдар: «әҙәм балалары араһында осраған яҡшы һәм яман эштәрҙең барыһының төп сәбәбе ҡатындыр, байлыҡтан фәҡирлеккә төшөүҙең сәбәбен дә өйҙәге ҡатындарҙан һорағыҙ!» тигәндәр. Шуның өсөн киләсәк тулыһынса һеҙҙең ҡулығыҙҙа, һәм ни ҡәҙәр оло булһа ла, өй эштәре һеҙгә аманат ителәсәктер. Шуға күрә шул көндәрҙә гүзәл идара һәм тәрбиә итеү өсөн был сәғәттән әҙерләнегеҙ, юлбашсы булып алып барған ҡаруанды сүлдә аҙаштырмаҫлыҡ һәм кәмәне ҡомға ултыртмаҫлыҡ ғәмәлдәрҙе бөгөндән өйрәнегеҙ.

## МӘКТӘП ҠАҒИҘӘЛӘРЕ

30. Иртә йоҡонан торғас та, тәһәрәт алығыҙ. Биттәр, ҡулдар һәм аяҡтарығыҙҙы яҡшылап һөртөгөҙ. Сәстәрегеҙҙе тарағыҙ. Көндөҙгө кейемегеҙҙе кейегеҙ. Сәй эскәндән һуң дәрестәрегеҙҙе ҡабатлағыҙ.

31. Мәктәпкә мөмкин тиклем иртә барығыҙ. Ваҡыт еткәс, башҡаларҙың әйтеүҙәрен көтмәйенсә, үҙегеҙ белеп әҙерләнегеҙ һәм кеше әйтеүенән алда сығып китегеҙ.

32. Мәктәпкә барғас, әҙәпле генә урынығыҙға ултырығыҙ. Дәрес ваҡытында һөйләшмәгеҙ. Белем алыр өсөн ихлас тырышығыҙ, әҙәпле булырға өйрәнегеҙ. Күркәм холоҡло булыуҙы оло бәхет тип иҫәпләгеҙ. Йәшлек бер генә мәртәбә килгәнен һәм был ваҡыт үтеп киткәндән һуң кире ҡайтмаясағын, йәш ваҡытта тәрбиә алмаған кеше һуңынан һис тәрбиә алмаясағын, белем һәм тәрбиә юлында һис бер нәмә ҡыҙғанырға ярамағанын онотмағыҙ.

33. Китап, ҡағыҙ һәм башҡа яҙыу әсбаптарығыҙҙы таҙа тотоғоҙ. Ҡәләмегеҙҙе кейемегеҙгә һәм сәстәрегеҙгә һөртмәгеҙ һәм ауыҙығыҙға ҡапмағыҙ. Бындай нәмәләр, беренсенән, әҙәпкә ҡаршы, икенсенән ауырыуға сәбәп. Бармаҡтарығыҙҙы бысратмағыҙ. Көтмәгәндә бысранһа, һыу һәм һабын менән яҡшылап йыуығыҙ.

34. Мәктәптә уйнарға рөхсәт бирелһә, әҙәпле булығыҙ. Уйнар өсөн яҡшы һауалы урындарҙы эҙләгеҙ. Бысраҡ урындарҙа, туҙан һәм балсыҡ араһында уйнамағыҙ. Сөнки бындай нәмәләрҙән әҙәм балаһына ауырыу йоға.

35. Мәктәпкә барғанда һәм ҡайтҡанда тәрбиәһеҙ ҡыҙҙар менән йөрөмәгеҙ. Кибет алдында һәм башҡа ҡыҙыҡлы урындарҙа ҡарап тормағыҙ. Оло кешеләр кеүек төп-төҙ йөрөгөҙ.

36. Өйгә ҡайтып кергәс, ата-әсәләрегеҙ менән иҫәнләшегеҙ. Ҡулдарын үбегеҙ. Бынан һуң китап һәм яҙыу әйберҙәрегеҙҙе билдәле урынға ҡуйығыҙ. Кейемдәрегеҙҙе урынына урынлаштырығыҙ.

37. Әгәр атайығыҙ йәки башҡа ололар һәм хөрмәтле ҡунаҡтар дәрестәрегеҙҙе уҡытып ҡарамаҡсы булһалар, һис наҙланмағыҙ, ҡарышмағыҙ, ҡушҡандарын һәм теләктәрен рәхәтләнеп үтәгеҙ.

## МӨҒӘЛЛИМӘЛӘР ӨСӨН ҠАҒИҘӘ

38. Һеҙҙе гүзәл һәм аҡыллы кешеләр булһын тип тәрбиә итеүсе мөғәллимәләрегеҙҙе ололағыҙ. Нәсихәттәрен еренә еткереп үтәргә тырышығыҙ, һүҙҙәренә ҡаршы килмәгеҙ. Уларҙы әсәләрегеҙ кеүек күрегеҙ. әсәләрегеҙ дәрәжәһендә һөйөгөҙ. Улар алдында әҙәпле булығыҙ. һәр әйткәндәрен ихлас тыңлағыҙ.

39. Дәрес ваҡытында ҡул һәм аяҡтарығыҙ менән уйнамағыҙ. Сит яҡҡа ҡарап ултырмағыҙ. Янығыҙҙа булғандар менән уйнамағыҙ, һөйләшмәгеҙ. Дәрестә кәрәкмәгән китаптарҙы аҡтармағыҙ.

40. Мөғәллимәгеҙ һорау бирһә, тура ҡарап торогоҙ, ҡулдарығыҙҙы күкрәгегеҙгә ҡуйығыҙ, нимә хаҡында һорағанын яҡшы аңлағыҙ һәм белгән яуапты асыҡ тауыш менән әйтегеҙ. Иғтибар менән һөйләгеҙ.

41. Белмәгән һүҙҙәр һәм аңлашылмай ҡалған дәрестәр булһа, мөғәллимәнән әҙәпле генә һорағыҙ. Дәрес ваҡытында башҡа нәмәләргә ҡарап зиһенегеҙҙе ебәрмәгеҙ.

42. Мөғәллимәләр менән әрләшмәгеҙ. Уларҙың файҙалы нәсихәттәре менән ғәмәл итегеҙ. Тәрбиәләрен байлыҡ тип белегеҙ. Тәрбиәле һәм гүзәл холоҡло кеше булырға тырышығыҙ.

## ИПТӘШТӘР ҠАҒИҘӘҺЕ

43. Мәктәптәге иптәштәрегеҙ менән инсафлы булығыҙ. Уларҙы туғандарығыҙ кеүек күрегеҙ. әҙәпле һөйләшегеҙ. Уларҙы асыҡ йөҙ менән ҡаршылағыҙ. Хәсрәттәрен һәм шатлыҡтарын уртаҡлашығыҙ. Кәмселектәренә күҙ йомоғоҙ.

44. Әҙәпһеҙ һәм боҙоҡ холоҡтары күренә башлаған иптәштәрегеҙҙән сафлыҡ менән айырылығыҙ һәм башҡа уларға ҡушылмағыҙ.

45. Иптәштәрегеҙгә үҙегеҙҙе маҡтамағыҙ. Уларға тәкәбберләнмәгеҙ. Уларҙы мәсхәрәләмәгеҙ, көлмәгеҙ. Тел һәм ҡулығыҙ менән ҡурҡытмағыҙ, хәсрәтле хәбәрҙәр һөйләмәгеҙ. Улар менән ғәҙәттән тыш уйнамағыҙ, әҙәпкә һыймаған эштәр эшләмәгеҙ.

46. Тәрбиәһеҙ ҡыҙҙар менән һөйләшмәгеҙ. Улар менән дуҫ булыу, ҡатнашып йөрөү холоҡто боҙоу өсөн иң көслө сәбәп икәнен онотмағыҙ.

47. Иптәштәрегеҙҙе хөрмәт итегеҙ. Тәрбиәле ҡыҙҙар менән һөйләшеүҙе файҙа тип белегеҙ. Уларҙың холоҡ һәм фиғелдәренән үрнәк алығыҙ. Арағыҙҙы ваҡыт айырһа ла бер-берегеҙҙе онотмай, хәлдәрегеҙҙе белешеп, мөмкин булғанда хат яҙышып тороғоҙ.

48. Әҙәм балаһының дәрәжәһен белдереп тороусы нәмә бер-ике генә юл булһа ла яҙылған хаттыр. Ике-өс юллыҡ хатынан яҙыусының мәртәбәһен асыҡ белерҙәр. Шуның өсөн хаттарығыҙҙы иғтибар менән уйлап яҙығыҙ.

49. Үҙ исемегеҙгә булмаған хатты асмағыҙ. Имзаһыҙ йәки ваҡ-төйәк ҡағыҙға, китап һәм дәфтәрҙән йыртып алынған ҡағыҙ киҫәгенә һис бер ваҡыт хат яҙмағыҙ. Хатты конвертһыҙ ебәрмәгеҙ. Маркаһыҙ почтаға бирмәгеҙ.

## ЙӨҘ ӨСӨН ҠАҒИҘӘЛӘР

50. Йөҙ күңелдең көҙгөһө, кешеләрҙең шәфҡәтле һәм ҡаты булыуының билдәһелер. Шуның өсөн һәр ваҡыт йөҙөгөҙгә иғтибарлы булығыҙ, һәр кем менән һөйләшкәндә ситкә ҡарап тормағыҙ. Үҙегеҙгә ҡарамаған кеше менән һөйләшмәгеҙ, ҡайғылы кешеләр алдында көлмәгеҙ, шатлыҡлы әҙәмдәрҙең йөҙөнә хәсрәт менән ҡарамағыҙ. Хәсрәтлененең хәсрәттәрен еңеләйтерлек рәүештә булығыҙ.

51. Иптәштәрегеҙ менән бергә булғанда уларға хуш йөҙлө булығыҙ. Уларҙың күңелен ебәрерлек рәүештә ҡара йөҙ менән тормағыҙ. Мәжлес һәм туйҙа булғанда һәр кемгә асыҡ йөҙ күрһәтегеҙ, ләкин артыҡ көлмәгеҙ, етди һәм сабырлы булығыҙ.

52. Күҙегеҙгә зарар булмаһын өсөн артыҡ яҡты һәм нескә нәмәләргә, аҡ һәм ҡыҙыл төҫтәргә оҙаҡ ҡарап тормағыҙ. Күҙ өсөн зарарһыҙ төҫтәр йәшел һәм күк төҫтәр.

53. Йөҙөгөҙҙө саф һәм һабынлы һалҡын һыу менән һәр ваҡыт йыуығыҙ. Ләкин матурланыу өсөн биҙәнгес, ирендәргә ҡыҙыл, ҡаштарға ҡара һөртмәгеҙ. Аллаһы Тәғәлә яратҡан ағзаларағыҙҙы шәриғәт бойормаған рәүештә боҙмағыҙ. Улар иһә тәрбиәһеҙлек һәм түбән холоҡлолоҡто күрһәтә.

54. Биттәрен һәм ҡулдарын буяған ҡатындарҙы күрһәгеҙ, ни ҡәҙәр ҡыҙыҡлы һәм көлкөлө булһа ла сабыр итегеҙ, көлмәгеҙ. Тәрбиәһеҙлектәре өсөн үкенегеҙ, ҡайғырығыҙ.

## АУЫҘ ӨСӨН ҠАҒИҘӘЛӘР

55. Тештәрегеҙ менән тырнаҡтарығыҙҙы өҙмәгеҙ, телегеҙ менән ирендәрегеҙҙе яламағыҙ, һөйләшкәндә ауыҙығыҙҙан төкөрөк сәсмәгеҙ. Халыҡ алдында иҫнәмәгеҙ, кикермәгеҙ, сөскөрмәгеҙ. Иҫнәгәндә һәм йүтәлләгәндә һөйләшмәгеҙ, яулыҡ менән ауыҙығыҙҙы ҡаплағыҙ һәм сит яҡҡа башығыҙҙы бороғоҙ. Йүтәл һәм иҫнәү ҡат-ҡат булһа, халыҡтың күңелен боҙмаҫ өсөн мәжлестән сығып тороғоҙ.

56. Бер кеше һүҙ башлаһа, зарур булмайынса шул хәлдә ташлап китмәгеҙ. Оло кешеләрҙең һүҙҙәренә ҡаршы һөйләйәсәк һүҙҙәрегеҙ булһа, уңайлы ваҡытты көтөп, әҙәпле генә һөйләгеҙ.

57. Оло кешеләрҙең һүҙҙәренә ҡатнашмағыҙ, үҙегеҙҙән берәй нәмә һорамаһалар, улар алдында һөйләшмәгеҙ. Һөйләшкәндә артыҡ яй йәки ҡысҡырып һөйләмәгеҙ. Бер һүҙҙе күп мәртәбә ҡабатламағыҙ.

58. Һөйләшкәндә аҡыллы кешеләр кеүек аҙ һәм аҡрын һөйләгеҙ. һөйләшер өсөн иптәштәрегеҙгә һәм мәжлестә булғандарға ваҡыт ҡалдырығыҙ. Һөйләүсе булһа, тыңлағыҙ, тыңлаусы булғанда яҡшы һөйләгеҙ. Кеше һүҙен аҙағына тиклем сабыр итеп тыңлағыҙ.

59. Аңларға кәрәккән һүҙҙе тулыһынса аңламаған хәлдә: «Аңламаным, тағы һөйлә!» тип тәрбиәһеҙлек күрһәтмәйенсә: «Аңлап етә алманым, тағы һөйләргә мөмкин булмаҫмы? Рәхим итеп һөйләһәгеҙ, бәлки аңлар инем», рәүешендә инсафлы үтенегеҙ.

60. Һөйләшкәндә ҡысҡырмағыҙ, асыуланып һәм ҡыҙып китмәгеҙ. Тауышығыҙҙы боҙмағыҙ. Аңламаҫлыҡ һүҙҙәрҙе ҡатнаштырып һөйләмәгеҙ. һис кемгә яман һүҙ әйтмәгеҙ. Бигерәк тә: «Белмәйһең, ялған һөйләйһең, аңламайһың!» тимәгеҙ. Былдай һүҙҙәр иң тәрбиәһеҙ кешеләргә хас.

61. Һүҙегеҙгә ҡаршы килеүсе булһа, асыуланмағыҙ. Бәлки: «Ихтимал һеҙҙең һүҙегеҙ ҙә дөрөҫтөр, ләкин мин былай тип беләм», тигән кеүек әҙәпле һәм мөләйем яуаптар ҡайтарығыҙ.

62. «Белмәйһең, яман һөйләйһең», тейеүсе кешегә һис асыуланмағыҙ һәм ахмаҡтар кеүек ҡыҙмағыҙ. Үҙ һүҙегеҙҙең дөрөҫлөгөнә матур итеп дәлил күрһәтегеҙ. Ләкин ахмаҡ әҙәмдәргә яуап бирәм тип тырышмағыҙ. өндәшмәгеҙ һәм яндарынан ситкә китегеҙ. Уларға өндәшмәүгә ҡәҙәр шифалы яуап юҡ.

63. Көләмәс һөйләмәксе булһағыҙ һүҙегеҙҙе әйтмәҫ борон көлмәгеҙ, һүҙегеҙҙе әйткәндән һуң да көлмәҫкә тырышығыҙ.

64. Һөйләгәндә ялған һөйләмәгеҙ, ғәйбәткә кермәгеҙ, һүҙ йөрөтмәгеҙ, кеше һүҙен арттырып һөйләмәгеҙ, ялған һөйләүҙән үлемде артыҡ күрегеҙ. Дөрөҫ һүҙле ҡатындар иң хөрмәтле ҡатындар, иң хөрмәтле кешеләр икәндәрен онотмағыҙ. Яңылыш һөйләгәнегеҙҙе белһәгеҙ, хатағыҙҙы танығыҙ.

65. Һөйләгәндә ант итмәгеҙ. Дөрөҫ һөйләйем, тимәгеҙ, былай итеп гонаһ эшләмәйенсә, үҙ инсафлығығыҙ менән дөрөҫ һөйләгеҙ.

Ант итеү һәм «ысын һәм дөрөҫ һөйләйем» тип әйтеү ялғансыларҙың ғәләмәтелер.

66. Һәр ишеткәнегеҙҙе һөйләмәгеҙ, һүҙегеҙҙе артыҡ оҙон итмәгеҙ. Зарур булмаһа, ҡайғылы һүҙҙәр һөйләмәгеҙ һәм һис кемгә урынһыҙ ҡаршы һөйләмәгеҙ. Үҙегеҙҙән һәм башҡаларҙан шикәйәт итеп ултырмағыҙ. Асыуланырға ашыҡмағыҙ.

67. Үҙ-үҙегеҙҙе маҡтамағыҙ, үҙегеҙгә кәрәкмәгән һүҙгә ҡатнашмағыҙ. Сит кешеләрҙең серҙәрен тикшереп йөрөмәгеҙ. Ике кеше һөйләшкәндә араларына барып кермәгеҙ. Үҙегеҙгә аманат ителгән серҙәрҙе шәриғәт рөхсәтенән башҡа ерҙә һис фаш итмәгеҙ.

68. Ергә һәм диуарларға (стеналарға) төкөрмәгеҙ. Бының өсөн янығыҙҙа аҡ, кескенә һәм ғәйәт таҙа ҡулъяулыҡ йөрөтөгөҙ. Яҙған, теккән йәки ҡайсы менән бер нәмә киҫкән ваҡытта телегеҙҙе тирбәтмәгеҙ, ирендәрегеҙҙе борғоламағыҙ. Башығыҙҙы бер яҡҡа ауыштырмағыҙ.

69. Тәһәрәт алғандан һәм ашағандан һуң һәр ваҡыт ауыҙығыҙҙы яҡшылап таҙартығыҙ һәм мисваклағыҙ[5]. Ауыҙ эсендә һәм теш араларында бер нәмә лә ҡалдырмағыҙ.

## ТАНАУ ӨСӨН ҠАҒИҘӘЛӘР

70. Ҡулдарығыҙ менән танауығыҙҙы тотоп ултырмағыҙ. Бармаҡтарығыҙ менән соҡомағыҙ. Яланғас ҡул менән йәки кейемегеҙҙең бер урыны менән танауығыҙҙы һемгермәгеҙ. Танау һемгереү өсөн янығыҙҙа ҡулъяулыҡ йөрөтөгөҙ. Кеше ҡулъяулығын тотонмағыҙ.

71. Ашаған ваҡытта танау һемгерергә кәрәк булһа, башығыҙҙы бер яҡ ситкә бороғоҙ. Тауышһыҙ ғына һемгерегеҙ. ҡулъяулығығыҙҙы әҙәм күҙе алдында тотмағыҙ. Сөскөргәндә лә ошолай эшләгеҙ.

5. Мисвак – теш таҙартыу өсөн ҡыуаҡ тамырынан эшләнгән щетка.

72. Һауала осоп йөрөгән микробтар кереп урынлашмаһын өсөн тәһәрәт алғанда, бигерәк тә ғөсөл ҡылғанда танауығыҙҙы яҡшы йыуығыҙ һәм ялҡауланмай таҙартығыҙ.

## ҠОЛАҠ ӨСӨН ҠАҒИҘӘЛӘР

73. Ҡолаҡтарығыҙҙы яман һүҙҙәр ишетеүҙән һаҡлағыҙ. Ғәйбәт һәм яла яғыу кеүек шәриғәттә харам булған һүҙҙәрҙе тыңламағыҙ. Әгәр ҙә уларҙы һөйләүсе оло кеше булһа, риза түгеллегегеҙҙе йөҙөгөҙ менән белдереп ултырығыҙ. Зарар булмаçлығын белһәгеҙ, бер яҡ ситкә китеп һәм мәжлестән сығып тороғоҙ. Әгәр ҙә иптәшегеҙ булһа, әҙәпле генә түбәндәге кеүек нәсихәт әйтегеҙ: «һәр кемдә бер төрлө кәмселек булыр, беҙҙең кәмселегебеҙ, бәлки, тағы ла артыҡтыр». Әгәр кесе булһа, шәфҡәтле генә ҡаршы килегеҙ.

74. Ҡолаҡтарығыҙҙы, бигерәк тә йоҡонан торғас, таҙа һыу менән йыуығыҙ. Туҙан оялатып һәм бысраҡ йөрөтөүҙән һаҡлағыҙ.

75. Ҙур һәм ауыр алҡалар аçып, ҡолаҡтарығыҙҙы боҙмағыҙ йәки бөтөнләй таҡмағыҙ. Кәрәкмәгән ваҡытта ҡолаҡтарығыҙҙы һауа инмәçлек итеп ҡалын шәлдәр менән урап ултырмағыҙ.

76. Ҡолаҡҡа зарарлы булған өсөн мөмкин тиклем көслө тауыштарҙан йыраҡ тороғоҙ. Зарур булмағанда йәки табип ҡушмағанда ҡолаҡтарығыҙға мамыҡ тултырып йөрөмәгеҙ.

## ҠУЛ ӨСӨН ҠАҒИҘӘЛӘР

77. Халыҡ алдында ҡул ҡаушырып ултырмағыҙ һәм урынһыҙ ҡул сапмағыҙ. Һүҙ һөйләгәндә ҡулығыҙҙы болғамағыҙ, шыртлатмағыҙ, йөҙөгөҙгә ҡуймағыҙ. Сәс һәм башҡа урындарығыҙ менән уйнамағыҙ.

78. Бысраҡ һәм майлы нәмәләр тотҡандан һуң, ҡулдарығыҙҙы йыуығыҙ. Һөлгө менән яҡшылып һөртөгөҙ. Еүеш саҡта кейем, китап йәки башҡа әйберҙәр тотмағыҙ.

79. Тырнаҡтарығыҙҙы кеше күҙе алдында киҫмәгеҙ. Тырнаҡтарығыҙ аҫтына йыйылған керҙәрҙе таҙартығыҙ. Тырнаҡтарығыҙҙы үҫтереп йөрөмәгеҙ. Киҫкәндән һуң тура килгән ергә ташламағыҙ. Тәндән айырылған тырнаҡ һәм төктәрҙе бер ергә йыйып тороғоҙ ҙа, һуңынан тупраҡ аҫтына күмегеҙ.

80. Бармаҡтарығыҙға йөҙөк һәм балдаҡтар тултырмағыҙ. Бер йәки ике дана менән риза булығыҙ. Шулай уҡ беләктәрегеҙгә ҡат-ҡат беләҙектәр киймәгеҙ.

## СӘС ӨСӨН ҠАҒИҘӘЛӘР

81. Сәстәрегеҙҙе кер, туҙан һәм башҡа нәмәләрҙән саф һәм паҡ йөрөтөгөҙ һәм һәр көн тарағыҙ. Көйҙөрмәгеҙ һәм бөҙөрәләтмәгеҙ. Тәбиғи хәлен боҙмағыҙ.

82. Сәсегеҙҙе тәрбиәләп үрмәйенсә һис кем менән осрашырға бармағыҙ, ҡунаҡтар алдына сыҡмағыҙ. Һәр хәлдә шәриғәт рөхсәт итмәгән кешеләргә күрһәтмәгеҙ.

83. Ныҡ тығыҙ итеп үрмәгеҙ. Башҡаларҙың сәстәрен ҡушып аҫмағыҙ, сәс осона ҙур тәңкә йәки ауыр нәмә таҡмағыҙ.

## БАШ ӨСӨН ҠАҒИҘӘЛӘР

84. Башығыҙҙы ғәҙәттән тыш түбән йәки бер яҡ ситкә һалмағыҙ. Ҡулығыҙ менән башығыҙға таянмағыҙ. Халыҡ алдында тырнанмағыҙ.

85. Ҡышҡыһын йылы һәм йәйгеһен бер аҙ һалҡын һыу менән кәмендә аҙнаһына бер мәртәбә һабынлап йыуығыҙ. Йыуғандан һуң шунда уҡ һалҡын һауаға сыҡмағыҙ.

86. Ашағандан һуң өс сәғәт ваҡыт үтмәйенсә йыуынмағыҙ һәм ҡойонмағыҙ. Йыуынғандан һуң һөртөнөгөҙ һәм тиҙерәк кейемегеҙҙе кейегеҙ. Эҫе көндәрҙә йөҙ, ҡул һәм аяҡтарығыҙҙы йыш йыуығыҙ.

## УЛТЫРЫУ ҠАҒИҘӘЛӘРЕ

87. Ултырғанда кәрәк булмаһа, таянмағыҙ һәм бөгөлмәгеҙ. Төп-төҙ ултырығыҙ.

88. Һөйләшкән кешегә ҡулығыҙҙы ҡуйып һөйләмәгеҙ. Бер аяғығыҙҙы икенсеһе өҫтөнә һалмағыҙ. Аяҡ-ҡулығыҙ менән уйнамағыҙ.

89. Уҡыған һәм яҙған ваҡытта күҙҙәрегеҙ менән китап һәм ҡағыҙ араһы бер ҡарыштан да аҙ булмаһын. Күкрәгегеҙ менән өҫтәлгә таянмағыҙ. Ағзаларығыҙға зарар килтермәҫ рәүештә ултырырға ғәҙәтләнегеҙ.

## ЙӨРӨҮ ҠАҒИҘӘЛӘРЕ

90. Йөрөгәндә бик ашыҡмағыҙ, йүгермәгеҙ һәм бик аҡрын йөрөмәгеҙ. Юлда булған кешеләрҙе этеп-төртмәгеҙ. Тәнегеҙҙе һелкетмәгеҙ, ҡулдарығыҙҙы болғамағыҙ, ғәҙәттән тыш ҡысҡырып һөйләшмәгеҙ. «Ҡәһ! Ҡәһ! Кә! Кә! Кә!» тип көлмәгеҙ. Ҡулдарығыҙҙы кеҫәләрегеҙгә тығып йөрөмәгеҙ.

91. Аяҡтарығыҙҙы һөйрәмәгеҙ. Тирә-яҡҡа ҡарамағыҙ. Кешеләрҙән көлөп ҡалмағыҙ. Бер кешене мәсхәрәләп, уның кеүек ҡыланып күрһәтеүсе булмағыҙ.

## ЙОҠО ҠАҒИҘӘЛӘРЕ

92. Ятасаҡ урынығыҙҙы үҙегеҙ йәйегеҙ. Туҙан һәм еүешлектән таҙа тотоғоҙ. Торғас, урынығыҙҙы үҙегеҙ йыйып ҡуйығыҙ.

93. Мөмкин булһа, тәртип буйынса йоҡлағыҙ. Иртә ятып, иртә тороғоҙ. Йәғни туғыҙ сәғәттән дә һуңламай йоҡлағыҙ һәм алты сәғәттән һуңламай тороғоҙ. Йоҡоно тейешле ваҡыттан ҡалдырыу сәләмәтһеҙлеккә сәбәп буласаҡ өсөн ғәҙәтләнгән ваҡыттан һуңламаҫҡа тырышығыҙ. «Тәүге ярты төндә булған йоҡоноң бер сәғәте икенсе ярты төндөң ике сәғәтенә тиң», тигән һүҙҙе онотмағыҙ.

94. Салҡан ятыу яман төштәр күреүгә һәм баҫтырылыуға, йөҙ түбән ятыу насар һулауға сәбәп булған өсөн ян тарафҡа ятығыҙ.

95. Зарур булмаһа, бер бүлмәгә күмәкләшеп ятмағыҙ. Һалҡындан һаҡланыу өсөн өҫтөгөҙгә бер нәмә ябынығыҙ. Йоҡо ваҡытында тәҙрәләрҙе асыҡ ҡалдырмағыҙ.

96. Йоҡлағанда иҙеү бауҙарығыҙҙы сисегеҙ. Тығыҙ балдаҡтарығыҙ булһа, һалығыҙ. Ҡан йөрөүен тотҡарлаған ҡыҫтау кейемегеҙҙе кейеп ятмағыҙ.

97. Йоҡо бүлмәһендә хушбый, сәскә һәм гөлдәр булдырмағыҙ. Ятмаҫ элек һәм торғас (йәй көнө булһа), тәҙрәләрҙе асып, һауаһын яңыртығыҙ. Йоҡо бүлмәһендә яңы һәм саф һауа булырға тейеш.

98. Хәсрәтле һәм ҡайғылы ваҡыттарҙа, йоҡлау алдынан бер аҙ ваҡыт күңелегеҙҙең тынысланғанын сабыр итеп көтөгөҙ. Ҡарынығыҙ тулы саҡта йоҡламағыҙ. Ашығыҙ һеңгәнсе сабыр итегеҙ.

## АШАУ ҺӘМ ЭСЕҮ ҠАҒИҘӘЛӘРЕ

99. Тәрбиәле ҡыҙҙар менән тәрбиәһеҙ ҡыҙҙар аш янында билдәле булыуын белеп ашаған ваҡытта әҙәпле булыуға иғтибар итегеҙ.

100. Аш янына бөтә кешеләр ултырғандан һуң тейешле урынға инсафлы ғына ултырығыҙ.

101. Ашарға ултырғас, аш әйберҙәре менән уйнамағыҙ. Тәнегеҙҙе тырнамағыҙ. Ашъяулыҡҡа бик яҡын һәм бик йыраҡ бул-

мағыҙ. Ҡулығыҙ менән таянмағыҙ. Тура ултырығыҙ һәм ашағанда бер аҙ башығыҙҙы түбән эйегеҙ. Уң ҡулығыҙ менән ашағыҙ.

102. Таҫтамалды тубығығыҙға ҡуйығыҙ. Был таҫтамалға тир һөртмәгеҙ. Танау һемгермәгеҙ. Иң элек «Бисмилла» уҡығыҙ һәм ошонан һуң ашай башлағыҙ.

103. Ашаған ваҡытта ҡомһоҙланмағыҙ. Берәһен яҡшылап сәйнәп йотмаҫтан элек икенсеһен ауыҙығыҙға алмағыҙ. Ауыҙ тултырып ҡапмағыҙ. ҡашығығыҙҙы табаҡтың һәр тарафына йөрөтмәгеҙ.

104. Ашамлыҡтарҙы аҡтармағыҙ, берәһен ҡуйып, икенсеһен һайламағыҙ. Янығыҙҙағы ҡатын-ҡыҙҙарҙы уңайһыҙламағыҙ.

105. Ололар мәжлесе булмаһа, иптәштәрегеҙ менән әҙәп һәм сабырлыҡ менән һөйләшегеҙ, һүҙ ярыштырмағыҙ. Хәсрәтле һүҙҙәр һөйләшмәгеҙ. Үҙегеҙҙең һәм башҡаларҙың ашауы тураһында һүҙ сығармағыҙ.

106. Ҡунаҡта булғанда өй хужаһы ашарға йәки эсергә үтенһә, ваҡытығыҙ булһа, тәҡдимен ҡабул итегеҙ, ваҡытығыҙ булмаһа, үҙегеҙҙе көсләмәгеҙ: «Рәхмәт», кеүек мөләйем һүҙҙәр менән яуап ҡайтарығыҙ.

107. Башҡа берәһе һорап алған һыуҙы һеҙ алып эсмәгеҙ. Һыу эскәндә тауышһыҙ һәм әҙәпле генә ауыҙығыҙҙа бер нәмә лә юҡ саҡта эсегеҙ. Һуңынан таҫтамал менән ауыҙығыҙҙы һөртөгөҙ.

108. Ҡунаҡта булғанда: «Быны яратмайым», тигән һүҙҙәр һөйләмәгеҙ. «Теләгем юҡ» кеүек һүҙҙәр, матур һылтау күрһәтегеҙ һәм ниғмәттәрҙең хуш икәнен аңлатығыҙ.

109. Башҡаларҙы саҡырғанда ризыҡтарығыҙҙы маҡтамағыҙ. «Ашағыҙ, эсегеҙ», тип ҡыҫтамағыҙ. Кешенең, оялып, артыҡ ашамауына сәбәп булмағыҙ. Ҡунаҡтарҙы ҡыҫтау уларҙың күңелен ебәреү икәнде онотмағыҙ.

110. Ашағанда ҡаҡрыҡ, маңҡа, төкөрөк һәм күңел болғатыуға, ҡосҡо килеүгә сәбәп буласаҡ ерәнес нәмәләр тураһында һис һөйләмәгеҙ.

111. Ҡул һөртөү өсөн махсус паҡ һәм яҡшы таҫтамал әҙерләгеҙ. Күлдәк һәм башҡа кейемдәрҙән алынған сепрәк киҫәктәрен, зинһар, ҡунаҡтар һәм аш алдына сығармағыҙ.

112. Ҡаҙ, өйрәк, күркә һәм күмәс кеүек нәмәләрҙең барыһын ҡунаҡтар алдына турап, ваҡлап сығарығыҙ. Ҡунаҡтар алдында уларҙы турап ҡиммәтле ғүмерҙәрен исраф иттермәгеҙ, мәжлестә булғандарҙы биҙерлек итеп көттөрмәгеҙ.

113. Ҡулығыҙҙа бетсә, ҡысыу һәм йәрәхәт эҙҙәре булһа, ит турамағыҙ һәм мәжлес менән идара итмәгеҙ (табынсы булмағыҙ).

114. Ашағандан һуң ҡулдарығыҙҙы һәм ауыҙҙарығыҙҙы һыу һәм һабын менән яҡшы йыуығыҙ һәм таҫтамал менән һөртөгөҙ. Теш араларында нәмә ҡалдырмағыҙ. Йыуыныу өсөн башҡалар менән төртөшмәгеҙ. Уларҙың бушағандарын көтөп тороғоҙ.

115. Бешмәгән емештәрҙе, бигерәк тә эҫе көндәрҙә, майлы аштарҙы күп ашамағыҙ. Бер ваҡытта ла өҫтө-өҫтөнә һәм ваҡытһыҙ ашарға ғәҙәтләнмәгеҙ. Ауыҙға алған нәмәләрҙе тулыһынса сәйнәгеҙ.

116. Ныҡлап асыҡмайынса, шулай уҡ ныҡ шатлыҡлы һәм хәсрәтле ваҡыттарҙа ашамағыҙ. Ашағанда өҫтөгөҙҙә тар һәм ҡыҫтау кейемдәр булмаһын. Аслыҡ ауырыуы бөткәс, туҡталығыҙ. Эсегеҙ тулғанын, аппетитығыҙ бөткәнен көтмәгеҙ. Был сәләмәтлек өсөн ҙур сәбәп икәнен һис бер ваҡытта ла онотмағыҙ.

117. Ашағанда бик ашыҡмағыҙ һәм бик әкрен дә булмағыҙ. Ашағандан һуң бер аҙ ваҡыт үткәнгә тиклем һыу эсмәгеҙ.

118. Эскегеҙ килгәндә балсыҡлы, ҡомло, күләүек һәм күл, боҙло һыуҙар эсмәгеҙ, саф һыу эсегеҙ.

## СӘЙ ЭСЕҮ ҠАҒИҘӘЛӘРЕ

119. Ҡунаҡ алдына сығарыласаҡ сәй әсбаптарың керһеҙ, туҙанһыҙ, ғәйәт саф һәм пак булыуына иғтибар итегеҙ. Самауырығыҙҙы көлдән һәм күмерҙән таҙартығыҙ.

120. Күгәргән һәм тутыҡкан бысаҡтар менән лимон киҫмәгеҙ. Лимонды ҡалын һәм эре турамағыҙ. Ҡунаҡҡа барғанда хужалар ихлас итеп әйтмәһә, сәй янында булған әфлисун, алма һәм башҡа емештәрҙе кеҫәгеҙгә һалып китмәгеҙ.

121. Эскәндә сәйҙең бөртөктәрен сынаяҡ табағына һалмайынса, кәсә һәм стакан төбөндә һөҙөп ҡалдырығыҙ. Сәйегеҙҙе тауыш сығармай эсегеҙ. Ололар алдында уларҙан алда эсергә башламағыҙ. Сынаяҡ аҫтын ике ҡулығыҙ менән тотмағыҙ. Зарур булмаһа, һул ҡулығыҙ менән эсмәгеҙ.

122. Сәй бөртөктәрен сәйгүнгә һалмаҫтан элек ҡайнаған һыу менән сәйгүнде сайҡап түгегеҙ. Сәй бөртөктәрен һалғандан һуң, ҡайнап торған һыуҙы эҫе сәйгүнгә һалығыҙ. Сәй эскәндә булған шарттарҙың иң олуғтарын ошо ике нәмә булғаны өсөн быларҙы башҡарыу өсөн һис ялҡауланмағыҙ.

123. Сәйҙең иң файҙалы өлөшө һыуынғандан һуң бөтә. Шуның өсөн сынаяҡҡа һалғандан һуң өс-дүрт минуттан да артыҡ тотмай эсегеҙ, тулыһынса һыуынғанын көтмәгеҙ. Бик ҡайнар сағында ла эсергә башламағыҙ.

124. Ҡунаҡта булһағыҙ, сәй янындағы бал менән ҡайнатманы ҡатыҡ ашаған шикелле ашамағыҙ, ҡалаҡ тултырып алмағыҙ. Ашъяулыҡҡа тамыҙмағыҙ, әҙерләнгән булһа, ваҡ һауыттарға бүлеп алығыҙ. әҙерләнмәһә, ҡалаҡ менән тамыҙмаҫлыҡ итеп кенә алығыҙ.

125. Сәй янына күбеһе матурлыҡ өсөн ҡуйылған нәмәләрҙе ҡунаҡҡа барған ваҡытта икмәк урынына ашамағыҙ. Махсус ашар өсөн генә ҡуйылғандарын ашағыҙ һәм башҡаларын һаҡлыҡ менән алығыҙ.

126. Сәй янында ҡаймаҡ һәм майлы аштар булһа, кейемдәрегеҙгә тамыҙмағыҙ, ҡулдарығыҙҙы майламағыҙ. Майлы ҡулдарығыҙҙы кейемдәрегеҙгә һәм ситектәрегеҙгә һөртмәгеҙ. һәр ваҡыт таҙа һәм саф булығыҙ.

## КЕЙЕМ ҠАҒИҘӘЛӘРЕ

127. Тәрбиәһеҙлеккә һәм исраф итеүселеккә хас булған кейемдәрҙе киймәгеҙ. Халыҡ алдында әйбәт сифатлы, ят һәм көлкөлө булмаған, оҙон ғүмерле кейемдәрҙе кейергә һайлағыҙ. Кейем өсөн берәү менән дә ярышмағыҙ. Кейем өсөн кеше менән ярышыу оло бәлә икәнен белеп тороғоҙ.

128. Кейемдәрегеҙҙе керле йөрөтмәгеҙ. Халыҡ һөйләй тип мода тураһында һөйләшмәгеҙ һәм модаға әсир булмағыҙ. Һәр кем хуш күргән ғәҙәти кейемдәрҙе кейеп, моданы үҙегеҙгә әсир итегеҙ.

129. Үҙегеҙгә, хәл һәм дәрәжәгеҙгә тура килмәгән кейемдәрҙе, хатта ҡөҙрәтегеҙ етһә лә, киймәгеҙ. Бөйөк ғаиләләр һәм байҙар ғәҙәтенсә кейенергә көсәнмәгеҙ һәм ҡыҙыҡмағыҙ. Ҡыҙҙарҙың иң һөйкөмлө булғандары, ғәҙәти кейемдәрҙе саф һәм таҙа итеп кейгәндәрелер.

130. Башҡаларҙың кейемдәрен киймәгеҙ. Мөмкин булһа, үҙ кейемдәрегеҙҙе башҡаларға кейҙермәгеҙ. Башҡаларҙың саф һәм таҙа кейемдәренә ҡыҙыҡмағыҙ. Үҙ кейемдәрегеҙҙе саф һәм таҙа йөрөтөгөҙ.

131. Муйындарығыҙға көмөш тәңкәләр теҙелгән ҡамыт киймәгеҙ. Сәстәрегеҙгә ауыр сулпы һәм тәңкәләр таҡмағыҙ. Ашағанда ҡышҡы һәм тышҡы кейемдәрегеҙҙе һалып ултырығыҙ.

132. Өҫтөгөҙҙән һалғандан һуң, бигерәк тә еүеш һәм быҫранған кейемдәрегеҙҙе унда-бында ташламағыҙ. Тәртипләп һәм киптереп, билдәле урындарына ҡуйығыҙ.

## БИҘӘНЕҮ ҠАҒИҘӘЛӘРЕ

133. Ҡыҙҙарға биҙәнергә кәрәк, тип ғүмерегеҙҙе биҙәнеп үткәрмәгеҙ. Боттарға табыныусылар кеүек, тик күҙгә янында йөрөмәгеҙ. Ҡатын-ҡыҙҙарҙың мөхәббәтлеләре иң ябай һәм тәрбиәле булғандары икәнен белегеҙ.

134. Сәләмәтлеккә зарары, дин һәм аҡылға хилаф булған биҙәнеүҙәрҙән йыраҡ торроғоҙ. Үҙегеҙҙе етди һәм халыҡ араһында иғтибарлы итәсәк рәүештә мөләйем итеп биҙәнегеҙ.

135. Әҙәпһеҙ ҡатындар кеүек, йөҙҙәрегеҙгә аҡ һәм ҡыҙыл буяуҙар һөртмәгеҙ, ҡаштарығыҙҙы йолҡмағыҙ. Ҡаштарығыҙ һәм тештәрегеҙҙе ҡараға буямағыҙ.

136. Беләктәрегеҙҙе, муйындарығыҙҙы һәм күкрәгегеҙҙе асыҡ йөрөтмәгеҙ. Сәстәрегеҙҙе һәм яланғас аяҡтарығыҙҙы ситтәргә күрһәтмәгеҙ. Бындай нәмәләргә мөбәрәк динебеҙҙең рөхсәте юҡ икәнен онотмағыҙ.

137. Тар һәм ҡыҫҡан кейемдәр ҡан йөрөүенә зарар иткән өсөн бер аҙ иркен кейемдәр кейегеҙ. Иркен кейенәм тип ғәҙәттән тыш иркендәрҙе кейеп, сүмәлә кеүек булып йөрөмәгеҙ. Һәр нәмәнең ғәҙәттәгесә булыуы яҡшы икәненән дә шөбһәләнмәгеҙ. Алъяпҡыс бауҙарын һәм башҡа быуын кеүек нәмәләрҙе артыҡ ҡыҫып бәйләмәгеҙ. Зинһар, корсет киймәгеҙ.

138. Мөмкин булһа, тән өҫтөндәге (эске) кейемдәрегеҙҙе аҡ киндерҙән яһағыҙ. Әгәр үҙегеҙ һуғып, киндер яһап кейер булһағыҙ, бигерәк гүзәл булыр.

139. Кәрәкмәгәндә башығыҙға бүрек киймәгеҙ. Башығыҙҙы эҫе итеп йөрөтмәгеҙ. Йөҙөгөҙгә пәрҙә ҡуйһағыҙ, тын йөрөй алмаҫлыҡ дәрәжәлә ҡалын йәки ап-асыҡ күрһәтеп торғанын түгел, уртаса булғандарынан ҡуйығыҙ. Аяҡтарығыҙҙы һыуыҡтан һаҡлағыҙ. Мөмкин тиклем йылы йөрөтөгөҙ, өшөтмәгеҙ.

## ГИМНАСТИКА ҠАҒИҘӘЛӘРЕ

140. Гимнастика һеңер һәм иттәрҙе хәрәкәтләндерә, ҡанды йөрөтә, аппетитты ҡеүәтләндерә, ашты үҙләштереүҙе еңеләйтә. Шуның өсөн яраҡлы ваҡыттарҙа әҙәпле генә гимнастика эшләгеҙ. Йәйәү йөрөү, тәнде хәрәкәтләндереү Йәнәб-и Аллаһтың фарыз иткән намаҙҙарҙы уҡыуҙа гимнастиканың файҙалары бар.

141. Уйнағанда үҙегеҙгә яраған һәм әҙәпкә ҡаршы булмаған рәүештә уйнағыҙ. Шәриғәт алдында боҙоҡ тип һаналған мәжлестәргә бармағыҙ.

142. Уйындарҙы тик бер аҙ күңел асыр өсөн генә уйнағыҙ, һуңынан шөғөлдәрегеҙгә керешегеҙ. Бөтә ваҡытығыҙҙы уйынға фиҙа итмәгеҙ. Уйын ваҡытында тәрбиәһеҙ ҡыҙҙар кеүек ҡысҡырышмағыҙ. Көләмәс һөйләшмәгеҙ. Бер-берегеҙҙе мәсхәрә итешмәгеҙ. Асыуланышмағыҙ һәм уйын ваҡытында булған һүҙҙәрҙе һәм хәлдәрҙе һуңынан шикәйәт итеп һөйләп йөрөмәгеҙ.

143. Тәрбиәһеҙ һәм аҡылһыҙ ҡыҙҙар менән уйнамағыҙ. Улар менән дуҫ һәм иптәш булмағыҙ. Йөрөргә кәрәк булған уйындарҙы уйнар өсөн ашығыҙ һеңгәнде көтөгөҙ. Уйнап, тәндәрегеҙ ҡыҙғас, һалҡын эсемлектәр эсмәгеҙ һәм һалҡын урындарҙа тормағыҙ.

## ОСРАШЫУ ҠАҒИҘӘЛӘРЕ

144. Яҡындарығыҙ менән осрашырға теләһәгеҙ, артыҡ зарур йәки айырым дуҫлығығыҙ булмаһа, уларҙың эшһеҙерәк ваҡыттарын һайлағыҙ. Сөнки кешенең эшен ҡалдырыу әҙәпкә ҡаршы.

145. Керле һәм эш кейеме менән осрашыуға бармағыҙ, ҡунаҡтар янына ла сыҡмағыҙ. Ындай эштәрҙең саф һәм нәзиф һүрәттә булыуына иғтибар итегеҙ. Ҡапыл көтмәгәндә береһе килеп керһә, матур һүҙҙәр менән ғәфү үтенегеҙ. Шулай уҡ мосафирығыҙҙан артыҡ итеп кейенмәгеҙ.

146. Мәжлескә барып кергәс тә, тышҡы кейемегеҙҙе һалығыҙ. Мәжлескә йыйылған кешеләрҙең иң ололарынан башлап иң кеселәренә тиклем тәртибенсә күрешегеҙ һәм исәнләшегеҙ. Кеше күп булһа, бер баштан башлап күрешә барыу ярай. Ололар алдында бик әҙәпле ултырығыҙ.

147. Ҡунаҡ килгәндә асыҡ йөҙ менән ҡаршы алығыҙ һәм тейешле урынға ултыртығыҙ. Әгәр ул бөйөк кеше иһә, килгәне өсөн рәхмәт әйтегеҙ һәм, мөмкин булһа, уларға ла барығыҙ.

148. Осрашыуға барған йортта өй әсбаптары менән уйнамағыҙ, китаптарҙы аҡтармағыҙ, әйберҙәрҙе тотмағыҙ. Аулаҡ урындарға, бигерәк тә йоҡо бүлмәләренә үҙегеҙ кереп йөрөмәгеҙ.

149. Осрашырға барған кеше яҙыу йәки уҡыу менән шөғөлләнһә, нимә уҡыуы һәм яҙыуы тураһында һорамағыҙ.

150. Кәрәкле бер нәмә уҡыған һәм яҙған ваҡытта берәһе осрашырға килһә: «һеҙгә ауыр булмаһа, эшемде тамамлар инем!» тип үтенегеҙ.

151. Ауырыуҙың хәлен һорарға барһағыҙ, янында оҙаҡ тормағыҙ, ҡайғылы һүрәт менән аҙ һөйләшегеҙ. Ауырыуҙы көйҙөрәсәк әйберҙәр һөйләүҙән һаҡланығыҙ һәм һис шелтәләмәгеҙ. Хәтерен ҡырмағыҙ.

152. Шикәйәттәре булһа, тыңлағыҙ. Йомшаҡ һүҙҙәр менән хәсрәт-ҡайғыһын һүндерергә тырышығыҙ. Мөмкин тиклем ҡурҡыуҙарын бөтөрөгөҙ. Сәләмәтләнеүҙәре өсөн тырышығыҙ, күңелегеҙ менән ихлас доға ҡылығыҙ.

153. Ҡайғы уртаҡлашыу өсөн барһағыҙ, өҫтөгөҙҙө биҙәмәйенсә, ғәҙәти рәүештә барығыҙ. Хәсрәтле сифатта булығыҙ. Көлмәгеҙ, көләмәстәр һөйләмәгеҙ (уйнамағыҙ, шаярмағыҙ).

154. Өйҙәренә ҡайтып киткәндә, ҡунаҡтарҙы шул ваҡыт һәм ерҙең ғөрөф-ғәҙәтенсә оҙатып ҡалығыҙ.

## АУЫРЫУҘАРҘЫ ҠАРАУ ҠАҒИҘӘЛӘРЕ

155. Бөтөн ғүмерегеҙ ҡыҙ, ҡатын, әсә исемле өс хәлдән торған һәм ауырыуҙарҙы ҡарау хеҙмәте ошо кешеләрҙең хеҙмәте булған өсөн был хеҙмәтте иғтибар менән өйрәнегеҙ.

156. Ауырыуҙарҙың яндарында һәр ваҡыт әмерҙәрен көтөгөҙ һәм йомоштарына әҙер булығыҙ. Аҙ ғына һүҙҙәренә лә ҡолаҡ һалығыҙ, теләктәрен шунда уҡ үтәгеҙ. Һис ауырһынмай оҙон кисәләрҙе уларға хеҙмәт итеп үткәрегеҙ.

157. Ауырыуҙарға һүҙҙәрҙе балаларға һөйләгән кеүек һөйләгеҙ. Улар тарафынан ҡаты һүҙ һәм шелтәләр ишетһәгеҙ, сабыр итегеҙ. Эргәләрендә тауышланмағыҙ. Күңелдәрен боҙорлоҡ һүҙҙәр һәм хәсрәтле хәбәрҙәр һөйләмәгеҙ.

158. Ауырыуҙарҙы мөмкин тиклем саф һәм пак тоторға тырышығыҙ. Табип ҡаршы булмаһа, күлдәктәрен йыш алмаштырығыҙ. Күлдәктәрен һалҡын килеш түгел, мөмкин булһа, йылытып кейҙерегеҙ. Ятҡан бүлмәнең һауаһын саф хәлдә тоторға тырышығыҙ.

## ДИН ҠАҒИҘӘЛӘРЕ

159. Бөтөн ғәләмде яралтҡан Аллаһы Тәғәлә хәҙрәтенең әмерҙәрен һәр нәмәнән артыҡ күреп һөйөгөҙ. Рөхсәт итмәгән нәмәләренән тыйылығыҙ. Донъя һәм әхирәт, бигерәк тә ҡиәмәт көнөндә һыйынасаҡ еребеҙ тик Аллаһы Тәғәлә хәҙрәтенең мәрхәмәте икәнен белегеҙ.

160. Пәйғәмбәрҙәрҙең (ғәләйһимус-сәләм) һәр береһен ысын күңелдән һөйөгөҙ, улар Йәнәб-и Аллаһының гонаһһыҙ бәндәләре һәм хөрмәтле бөйөк илселәре икәнен яҡшы белегеҙ.

161. Хәләл һәм харамды бәйән иткән, әхирәт ғәләменә барасаҡ йондоҙ булған ислам диненә камил һәм ихлас мөхәббәтегеҙ менән йәбешегеҙ. Һәр яҡшылыҡ дин бинаһы эсендә булып, дин һәр хәсрә-

тебеҙҙә ярҙамсы, һәр тарлыҡтарҙа күңелдәребеҙҙе күтәреүсе икәнен белегеҙ.

162. Йәнәб-и Аллаһ хозурында етешһеҙ хеҙмәттә тороуығыҙҙы хәтерләп, ғибәҙәт ваҡыттарында әҙәпле һәм инсафлы булығыҙ. Һәр ваҡыт күңелегеҙ менән тәүбә итегеҙ. Зәғиф ҡолдар икәнебеҙҙе онотмағыҙ.

163. Һәр кеше менән матур йәшәгеҙ. Һәр кешегә мәрхәмәтле һәм һәр кемгә изгелек теләүсе булығыҙ. Әйбер өсөн үҙ-үҙегеҙҙе белмәгән дәрәжәлә ҡайғырмағыҙ һәм асыуланмағыҙ. Һәр нәмәнең гүзәл тарафын (яғын) алға сығарығыҙ. Һәр кемгә хуш күренергә тырышығыҙ. Һәр ваҡыт көләс йөҙлө булығыҙ. Нәсихәт итеүсе кем булһа ла ҡолаҡ һалығыҙ. «Яҡшы кеше, кеше һүҙенән ғибрәт алыр», тиелгән һүҙгә иғтибар итегеҙ.

164. Ата-әсәләрегеҙ, ҡартатай-ҡартәсәйҙәрегеҙ, туған һәм ҡәрҙәштерегеҙ ҡиәмәт көнөнә тиклем донъяға киләсәк бала һәм тармаҡтарығыҙ өсөн ислам дине менән донъянан үтеү насип булыуы өсөн, бигерәк тә күңел күтәренке саҡтарҙа, Йәнәб-и Аллаһҡа доға итегеҙ. Ислам дине менән әхирәткә китеүсе кеше иң бәхетле һәм иң игелекле кеше икәнен һәр ваҡыт хәтерләгеҙ. Аллаһы Тәғәлә хәҙрәттәре бындай бөйөк дәүләт менән барыбыҙҙы бәхтиәр итһә ине.

## ИҢ ҠИММӘТЛЕ ҺӘМ ИҢ ҺУҢҒЫ НӘСИХӘТ

165. Мөбәрәк динебеҙгә зарар килтермәҫлек һәм әхләгегеҙҙе боҙмаҫлыҡ, шулай уҡ ҡыҙ, ҡатын, әсә вазифаларына кәмселек итмәҫлек һәм белгәндәрегеҙ менән тәкәбберләнмәҫлек шарт менән нимә генә булһа ла уҡығыҙ, нимә генә булһа ла өйрәнегеҙ һәм ни булһа ла белегеҙ. Былар өсөн һис кем алдында ғәйепле булмаҫһығыҙ һәм бер ваҡытта ла үкенмәҫһегеҙ. Бәлки һеҙ ата-әсә, бөтә ҡарындаштар һәм ҡәбилә, ҡәүем һәм милләт өсөн олуғ шәрәф эшләгән һәм бөйөк ядкәр ҡалдырған кеше булырһығыҙ.

***

Ләснә үә ин кәрүмәт әүәи’лүнә
Йәүмән ғәләл-әхсәби нәттәкилү.
Нәбни кәмә кәнәт әүәи’лүнә
Тәбни үә нәфғәлү миҫлә мә фәғәлү.

Тәржемәһе:

Хөрмәт эйәләре булһа ла бабайҙар,
Улар кеүек була алмайбыҙ.
Нәҫел-нәсәп менән ғорурланып,
Улар кеүек эшләй алмайбыҙ.

# ОЛОЛАР ӨСӨН НӘСИХӘТ

بِسْمِ اللهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيمِ

**БИСМИЛЛӘhИР-РАХМӘНИР-РАХИМ**

Әгәр нәсихәт итеү «мин үҙем гүзәл холоҡло кеше» тиеү мәғәнәhендә булhа, ошондай китап hәм рисәләләр яҙыуға «быларҙы тик мин генә беләм» мәғәнәhе бирелhә, нәсихәт hөйләү йәки китап яҙыу түгел, хатта ауыҙымдан бер хәреф сығармаç, ҡәләм менән ҡағыҙ ҡулыма ла тотмаç инем.

Ләкин нәсихәт hөйләүгә hәм китап яҙыуға аҡыл эйәләре бындай мәғәнәләр түгел, бәлки өçтәрендә булған бурыстарын төшөрөү, аҙмы-күпме файҙалы әйберҙәрҙе киләсәк быуындарға ядкәр (иçтәлек) ҡалдырыу мәғәнәhе бирә.

Бер ата ни ҡәҙәр гонаhлы булhа ла, балаларына нәсихәт биреү бурысы өçтөнән төшмәй. Ғаилә башлығының ни ҡәҙәр кәмселектәре булhа ла, үҙе hәм үҙенә аманат ителгән ғаиләhен тәрбиә итеү вазифаhынан азат hәм мәхрүм ителмәç. «Һәр берегеҙ көтөүсеhегеҙ hәм hәр берегеҙ көтөүегеҙ хаҡында яуап бирәсәкhегеҙ» мәғәнәhендә булған: «күллүкүм рағин үә күллүкүм мәсъүлүн ғән рағиййәтиhи» изге хәҙис hүҙҙәре hәр кем өсөн бер тиң хөкөмдөр.

Ошоноң өсөн тәрбиәhе өçтөмә аманат ителгән ғаиләмә, балаларыма, ҡиәмәт көнөнә ҡәҙәр киләсәк тармаҡтарыма нәсихәт итеү hәм хәлдән килгән миҡдарҙа ядкәр ҡалдырыу маҡсаты менән, ошо нәсихәт китаптарын яҙҙым. Әгәр башҡалар уҡып, файҙа алhалар, беҙҙең өсөн ике мәртәбә файҙа буласаҡ. Уҡып ғәмәл итеүселәрҙең барыhын Йәнәб-и Алла бәхетле, донъя hәм әхирәттә бәхтиәр итhен.

## ӨЙЛӘНЕҮ ҠАҒИҘӘЛӘРЕ

1. Өйләнеүҙең маҡсаты тәбиғи хәжәтте үтәү һәм Рәсүл Әкрәм әфәндебеҙ хәҙрәттәренең өммәтен күбәйтеү, донья сәфәрендә һәр бер шатлыҡ һәм ауырлыҡтарҙы күтәрәсәк иптәш табыу, малды һәм ваҡытты исрафтан һәм шәриф динебеҙҙе зәғифләндереүҙән һаҡлау булған өсөн бик йәш ваҡытта өйләнмәгеҙ, ваҡыты еткәс, уҙҙырмағыҙ, тәбиғәт ҡушҡан ваҡытта өйләнегеҙ.

2. Изге ҡатын донья тереклегендә иң ҡеүәтле таяныс, усал ҡатын әҙәм улы өсөн оло бәлә. Шуның өсөн, аласаҡ ҡатындарҙы бай йәки фәҡир булыуына ҡарамайынса, хөрмәтле ғаиләләрҙән эҙләгеҙ. Дөрөҫ һүҙле, яҡшы күңеллеләрҙе табырға тырышығыҙ. Быының өсөн ҡатындар һәм баш ҡоҙалар һүҙенә алданмайынса, күңелегеҙ һәм аҡылығыҙ менән матур уйлағыҙ.

3. Кейәүгә сығырға булһағыҙ, ир буласаҡ кешенең аҡсаһынан элек холҡон, ҡәбиләһенән алда динен, матурлығынан элек һөнәрен һорағыҙ һәм үҙегеҙгә тиңдәш булғандарын ихтыяр итегеҙ (һайлап алығыҙ).

4. Күркәм тормош мөхәббәткә, мөхәббәт тәбиғәт берлегенә бәйләнгән өсөн тормош иптәшегеҙ менән тәбиғәтегеҙ тура килгәненә иғтибар итегеҙ, йәғни ни ҡәҙәр ауыр булһа ла тәбиғәтегеҙгә оҡшаш кешеләрҙе табырға тырышығыҙ[6].

## ИР ӘҘӘБЕ

5. Ҡатындарығыҙ ҡайғы һәм шатлыҡ ваҡытында иптәш һәм тормошоғоҙҙа юлдашығыҙ булған өсөн уларҙы ихлас күңел менән һөйөгөҙ. Урындарҙың рәхәте гел сәскә йәки төрлө зиннәттәр менән түгел, изге ҡатындар менән булыр. Быны яҡшы белегеҙ.

6. Беҙҙең быуаттың бер табибы үҙенең рисәләһендә тәбиғәте тулыһынса тура килмәгән кеше менән өйләнешергә кәңәш иткән.

6. Ҡатындарығыҙға донья һәм дин кәрәктәрен өйрәтегеҙ. Тура (дөрөҫ) юл менән йөрөүҙәренә һәр ваҡыт ярҙам итегеҙ. Аҡылдарын һәм диндәрен камиллаштырыу һәм сәләмәт тотоу өсөн тырышығыҙ. Уларға шәфҡәтле һәм асыҡ йөҙлө булығыҙ. Уларҙың ихлас мөхәббәттәренә ҡаршы хыянат итмәгеҙ. Хөрмәттәрен юҡҡа сығармағыҙ. Хәҙис шәрифтәр бойорғанса мөнәсәбәт ҡороғоҙ.

7. Ашау-эсеү, кейем-һалым кеүек нәмәләрҙә яҡшы итеп хаҡтарын үтәгеҙ. Көстәре етмәҫлек хеҙмәт менән көсләмәгеҙ. Золом итмәгеҙ, ҡул күтәрмәгеҙ[7]. Яҡшы йәки яман булһағыҙ ҙа, уларҙы ҡол, тик һеҙҙе риза итер өсөн яратылған кеше тип иҫәпләмәгеҙ.

8. Ғаилә башлығы булһағыҙ ҙа ҡатынығыҙ холоҡһоҙлоҡ күрһәткәндә сабыр итегеҙ, һәр ваҡыт миһырбанлы булығыҙ. Уларҙы асыу һәм көс менән түгел, ә шәфҡәтлек менән еңегеҙ.

9. Ҡатындарҙың алдаҡсы һәм хәйләкәр, мәкерле булыуының төп сәбәбе ирҙәрҙер. Уның холҡон боҙоусы, ысын кешелектән сығарыусы ла ирҙәрелер. Шуның өсөн ҡатынығыҙҙы тәрбиәләгәндә уларҙы алдаҡсы, мәкерле һәм фәлән тип һөйләмәгеҙ. Иң тәүҙә үҙегеҙ яҡшы булығыҙ, һуңынан ҡатындарығыҙға яҡшы тәрбиә бирегеҙ. Ҡатындарығыҙ һис шөбһәһеҙ яҡшы булыр. Ирҙәр боҙоҡ булмаһа, ҡатындар яҡшы булыр.

## ҠАТЫН ӘҘӘБЕ

10. Ирегеҙҙең хосусан йорт эсендәге хеҙмәттәрен гүзәл һәм рәхәтләнеп эшләгеҙ, әмерҙәренә итәғәтле булығыҙ. Тыйған әйберҙәренән йыраҡ тороғоҙ. Һытыҡ йөҙ менән ҡарышмағыҙ. өндәшмәй үпкәләп йөрөмәгеҙ. Юҡ-бар нәмә өсөн мығырҙамағыҙ һәм ыңғырашмағыҙ, ҡаршы һүҙ ҡайтармағыҙ. Ир хәтерен ҡалдырырлыҡ эш эшләмәгеҙ. Уның рөхсәтенән тыш өйҙән сыҡмағыҙ.

7. Лә тәрфәғ ғәсакә ғән әһликә әй ғәлә әһликә. Йәғни, таяғыңды ғаиләңә күтәрмә, ләкин күренеп торһон.

11. Оялсан, әҙәпле, намыҫлы булығыҙ. Иргә гүзәл мөнәсәбәттә булығыҙ. Хөрмәтенә кәмселек килтермәгеҙ. Вәғәҙәләрен юҡҡа сығармағыҙ. Серҙәрен фашламағыҙ. Малдарын исраф итмәгеҙ. Уларҙың рөхсәтенән тыш һис кемде янығыҙға саҡырмағыҙ. Кейемфәлән өсөн артыҡ нәмә теләмәгеҙ.

12. Ирегеҙҙең ата-әсәһенә итәғәтле булығыҙ. Башҡа яҡындарын ҡарындаш иҫәпләгеҙ. Балалары булһа, ирегеҙ хәтере өсөн яҡын күрегеҙ.

13. Замана мәшәҡәттәренә ҡаршы торған ирегеҙгә ярҙам итегеҙ. Шатлыҡлы йәки хәсрәтле көндәрендә уның менән бергә булығыҙ. Был доньяның әсе-сөсөһөн уның менән уртаҡлашығыҙ. Уға һис бер ваҡыт ялған һөйләмәгеҙ. Күрше ҡатындарҙың: «Иремә ялған һөйләнем, белмәне», тип әйтеүҙәренә алданмағыҙ. Белегеҙ, ҡатындың ялған бер һүҙе булһа ла, иренә һиҙелһә, ире күҙендә ғүмерлек хөрмәте бөтә.

14. Ҡатындарҙы мөхәббәтле күрһәтәсәк (тышҡы ҡиәфәте) нәмә матурлыҡ түгел, гүзәл холоҡтор. Күп ҡатындарҙың матурлығы камил булмаһа ла, һәр кем алдында һөйкөмлө күренә һәм хөрмәтләп телгә алына. Шуның өсөн гүзәл холоҡло һәм миһырбанлы булығыҙ.

15. Асыулы йөҙлө булмағыҙ. Асыулы йөҙ менән бер кемгә лә күренмәгеҙ. Асыуланған ваҡытта һөйләшмәгеҙ, бигерәк тә башҡаларға яуап биреүҙән һаҡланығыҙ. Сөнки асыуланғанда яуап биреү асыуҙы көсәйтә. Асыуҙы баҫтырыу өсөн тәһәрәт алығыҙ. Мөмкин булһа, намаҙ уҡығыҙ.

16. Һәр кемдән хөрмәт көтөп тормайынса башҡаларҙың етешһеҙлектәрен кисерә белегеҙ. Һүҙегеҙҙе мөләйем тауыш менән һөйләгеҙ. Мөләйем һөйләргә ғәҙәтләнегеҙ. Һөйләшеү – олуғ камиллыҡ булһа ла, сабырлыҡ мәртәбәһенә ирешмәгәнен белегеҙ. Һүҙ йөрөтөүсе, ғәйбәт һөйләүселәрҙән һаҡланығыҙ. Ҡулығыҙҙан килгәнсе тиклем хәйерле эш эшләгеҙ. Һис булмаһа, боҙоҡлоҡ ҡылмағыҙ.

17. Эргәгеҙҙә булыусыларҙың холоҡтарын өйрәнегеҙ. Олоһона-кесеһенә айырмайынса ҡайғылы һәм шатлыҡлы ваҡыттарында белештәрегеҙҙең ҡайғыһын уртаҡлашығыҙ, йыуатығыҙ. Ауырыу һәм хәсрәт менән яфаланғанда сабырлы булығыҙ. «Бәлки шулай булыуы хәйерлелер», тип күңелегеҙҙе баҫтырығыҙ һәм хәйерле булыуы өсөн Йәнәб-и Аллаһыға доға ҡылығыҙ.

18. Өй эштәрен һаранлыҡ менән исраф уртаһында булған ғәҙеллек менән ҡылығыҙ. Хеҙмәтселәргә бик ҡаты ла һәм бик йомшаҡ та булмағыҙ. үҙегеҙ яҡшы һәм тоғро булһағыҙ, хеҙмәтселәрегеҙ ҙә итәғәтле булыр һәм тырышып хеҙмәт итерҙәр.

19. Ашхана менән тулыһынса үҙегеҙ идара итегеҙ, әсбаптарығыҙ таҙа, тәртипле, һәр әйбер үҙ урынына ҡуйылыуына иғтибар итегеҙ. Баҡыр һәм еҙ самауырҙарығыҙҙы һәр ваҡыт таҙартып тороғоҙ. Быңдай һауыттарҙа аштарҙы оҙаҡ һаҡламағыҙ.

20. Һәр көн иртә менән өйҙәге әйберҙәрҙең туҙанын ҡағығыҙ. Сүптәрҙе һеперегеҙ, лампа һәм шәмдәл кеүек әйберҙәрҙе таҙартығыҙ. Китаптарҙағы туҙандарҙы һөртөгөҙ.

21. Юғалтмаҫ өсөн аш-һыу әсбәптәрен, шулай уҡ кейем-һалымдың барыһының иҫәбен белегеҙ. Бындай әйберҙәр күп булһа, һәр береһен төрҙәренә күрә дәфтәрҙәргә теркәгеҙ. Һәр әйберҙе билдәле, тейешле ергә урынлаштырығыҙ, кәрәк булғанда шунан алығыҙ, эше бөткәс, урынына ҡуйығыҙ.

22. Кер әсбәптәрен ҡарап сығығыҙ, һәр береһенең иҫәбен зиһенегеҙҙә тотоғоҙ. Һәр төрлө әйберҙәрҙе һөртөр өсөн, мөмкин булһа, үҙенә махсус әйбер тотоғоҙ.

23. Кипкән керҙе матур итеп тәҫләгеҙ һәм тейешлесә урынлаштырығыҙ. Йыртыҡтары булһа, ҙурайыуын көтмәйенсә, тиҙ генә ямағыҙ, һүтелгәндәрен тегегеҙ.

## ӘСӘЛӘР ӨСӨН ҠАҒИҘӘ

24. Әгәр Йәнәб-и Аллаһ балалар бирһә, уларҙы иғтибар менән тәрбиә итегеҙ. Яҡшылыҡ һәм әҙәп өйрәтеп, күркәм тәбиғәткә ғәҙәтләндерегеҙ, холоҡтарын матурлағыҙ, өҫ-баштарынан артыҡ аҡылдарын тәрбиәләгеҙ.

25. Бала күплегенә ауырһынмағыҙ. Илағандары һәм тауышланғандары өсөн асыуланмағыҙ. Улар Йәнәб-и Аллаһ бәндәләре икәнен хәтерләп, тырышлыҡ һәм һөйөнөс менән тәрбиәләгеҙ. Ураҙалар тотоп, хажға барып хасил булмаған сауаптар, бала тәрбиәһенән хасил булыуы ихтимал. Бала мәшәҡәттәрен күтәреү арҡаһында әхирәт ҡурҡынысынан именлек табылыр.

26. Мөмкин булһа, балағыҙҙы йылы һыу менән көн һайын ике мәртәбә йыуындырығыҙ. Һуңынан яҡшылап һөртөгөҙ. Артыҡ тирләмәһен, баланың үҫеүенә зарар бирмәһен, ҡан хәрәкәтен тотҡарламаһын өсөн ҡат-ҡат әйберҙәргә урамағыҙ, тар һәм ҡыҫтау кейем кейҙермәгеҙ һәм биләмәгеҙ.

27. Балалар яҡшы һауаға мохтаж булғандары өсөн йоҡо бүлмәләрен мөмкин ҡәҙәр боҙоҡ һауалы тотмағыҙ, өҫтәрен ҡапламағыҙ. Зарур булмаһа, бигерәк тә ҡалын әйберҙәрҙән өҫтәренә себенлек ҡормағыҙ. Бишеккә һалып бәүелтмәгеҙ. Тирбәтеү бала өсөн зарур түгел.

28. Тәҙрә һәм ут яҡтыһына ҡаратып ятҡырғанда күҙҙәре салышмаһын өсөн ҡырын итеп түгел, тура ятҡырығыҙ. Үтәнән-үтә ел йөрөгән ергә ҡуймағыҙ.

29. Алты айға тиклем һөттән башҡа ризыҡ бирмәгеҙ. Унан һуң аҙлап һурпа биреү дөрөҫ булыр. Тештәре сыҡмаҫ борон ит ашатмағыҙ. Мөмкин булһа, ит ашарға ғәҙәтләндермәгеҙ, сәйнәп ашатмағыҙ.

30. Имеҙгәндә һөтөгөҙ боҙолмаһын өсөн һуған, һарымһаҡ кеүек әйберҙәр ашамағыҙ. Борос, хәрдәл (горчица), керән кеүек еҫле әйберҙәрҙе күп ҡулланмағыҙ. Ҡәһүә һәм сәйҙе һаҡланып эсегеҙ. Әммә,

зинһар, иҫерткес эсмәгеҙ. Иҫерткес баланың холҡо һәм сәләмәтлеге боҙолоуының беренсе сәбәбе була.

31. Балаларығыҙҙы ғәҙәттән тыш иркәләтмәгеҙ. Һәр әйберҙе уларҙың ихтыярына һалып ҡуймағыҙ. Уларҙы ҡаршы һөйләргә, һүгергә өйрәтмәгеҙ, йәғни улар алдында үҙегеҙ ҡарышмағыҙ, уларға яман һүҙҙәрҙе насар күреүсе булып күренегеҙ. Һеҙ шулай булһағыҙ, улар ҡарышырға һәм кеше һүгергә өйрәнмәҫ.

32. Балаларығыҙҙы баһадирлыҡ рухында тәрбиәләгеҙ, ҡурҡмаҫҡа ғәҙәтләндерегеҙ. Ен-пәрей һәм башҡа быныӊ кеүек нәмәләр һөйләп, ғүмере буйынса ҡурҡаҡ буласаҡ дәрәжәлә ҡандарын боҙорға сәбәпсе булмағыҙ. Бәғзе кешеләр бүлмәлә яңғыҙ йоҡларға йәки ауыл ерендә соҡор төбөндә булған мунсаға яңғыҙ кереп йыуынып сығырға ҡурҡа. Быныӊ сәбәбе иһә йәш ваҡыттарында әсәләре тарафынан ҡандары боҙолоуылыр. Шуныӊ өсөн һеҙ балаларығыҙҙы былай әйберҙәргә ғәҙәтләндермәгеҙ.

## АТА ӘҘӘБЕ

33. Балаларығыҙҙы тәрбиәләргә иң кескәй саҡтарынан башлағыҙ. Уларҙың күңелдәренә күркәм холоҡ орлоҡтары сәсегеҙ. Кешелеклелек һәм изгелек нисек булыуын аңлатығыҙ, урынына ҡарап бер аҙ йомшаҡ һәм ваҡытына ҡарап бер аҙ ҡатылыҡ та күрһәтегеҙ, ләкин ҡурҡып тугел, тулыһынса дөрөҫ эшләүен аңлап, һүҙегеҙ буйынса ғәмәл итеүсе булыуҙары менән ғорурланығыҙ.

34. Балаларығыҙҙың үҙҙәрен һәм уларҙың күҙ алдында башҡаларҙы һүкмәгеҙ. Әгәр кешегә яман һүҙ әйткәнен ишетһәгеҙ, ҡаршы булығыҙ, һүгергә өйрәнмәһендәр.

35. Балаларығыҙ алдында үҙегеҙҙе хөрмәтле тотоғоҙ, улар һеҙҙән ғорур булырға өйрәнһендәр, шуныӊ арҡаһында ғаилә эсендә татыулыҡ һәм мөхәббәт хөкөм һөрөр. Уларға һис бер ваҡытта ялған һөй-

ләмәгеҙ, уларға яман доға ҡылмағыҙ. Бындай нәмәләр уларҙы яман һөйләргә өйрәтеү була, атаның хөрмәтен кәметә.

36. Ҡатынығыҙ тәрбиәләргә башлаһа, уларҙың араларына инмәгеҙ. Һеҙ тәрбиәләгәндә ҡатынығыҙ ҙа аралашмаһын. Бындай эш тәрбиә түгел, бәлки тәрбиәһеҙлектер. Сөнки бындай хәлде күргән бала үҙен ҡыйырһытылған тип уйлар, иркәнергә өйрәнер, һис бер тәрбиә алмай ата менән әсә араһында бер-береһенән ҡасып, ошаҡлап йөрөр.

37. Был донъяла кешеләрҙең ҡиммәте тик үҙ тырышлыҡтары менән булыуын һәм һәр кем үҙ эшен үҙе күрергә бурыслы икәнен балаларығыҙға аңлатығыҙ. Кешегә таянып һәм тик бәхет һәм хәйер-доғаларға ышанып торорға өйрәнмәһендәр.

38. Иман һәм дин хөкөмдәрен, фарыз, үәжиб[8] һәм харамдарҙы өйрәтегеҙ, шул ғәмәлдәрҙе ҡылдырырға ғәҙәтләндерегеҙ (Дини тәрбиәне йәш сағында алған бала ҙурайғас та юғалмаҫ).

39. Балаларығыҙға файҙалы маҡсаттар хасил итеүҙә ярҙам бирегеҙ, мөмкин булһа, был юлда аҡса ҡыҙғанмағыҙ. Уларҙы кеше ишектәренә йөрөргә, хәйерһеҙ эш эшләргә мәжбүр итмәгеҙ.

40. Балаларығыҙ өсөн мал йыйып та тәрбиәләренә иғтибарһыҙ ҡалмағыҙ, малды уларҙың тәрбиәһе юлында сарыф итегеҙ. Бөтмәй торған мираҫ гүзәл тәрбиә биреү икәнен белегеҙ. Дөрөҫ тәрбиә булмаһа, балалар өсөн донъя тулы алтын ҡалһа ла файҙаһы булмаҫ. Тәрбиәһеҙлектәре бәхетһеҙлектер, уның өҫтөнә мираҫ итеп ҡалған алтындар икенсе бәхетһеҙлек булыр.

41. Балаларығыҙҙы мәҙрәсәгә ебәреп, үҙегеҙ уларҙың хәлен белешмәй тормағыҙ. Даими хәлдәрен күҙәтегеҙ, бөтәһен дә күҙ уңында тотоғоҙ. Хатта китап, яҙыу әсбаптарына тиклем аңлап, белеп тороғоҙ.

8. Үәжиб үтәлергә тейешле дини эш.

42. Ихтыяждарын үтәгәндә һәм кәрәктәрен етештергәндә бөтәһен дә бер тигеҙ күрегеҙ. Бүләк биргәндә барыһына ла тигеҙ бирегеҙ. Бындай нәмәләр уларға ғәҙеллек һәм инсафлыҡ өйрәтеү була. Береһенә йәшереп бер нәмә биреп: «Һаҡ бул, туғандарың белмәһен!» тип әйтеүҙән һаҡланығыҙ. Сөнки былай итеү уларға йәбер һәм золом, алдау һәм хыянат кеүек нәмәләргә өйрәтеү, һаранлыҡ һәм үҙ-үҙен һөйөү кеүек боҙоҡлоҡ орлоҡтарын күңелдәренә сәсеү була.

43. Көстәре етәрлек булғас, балаларығыҙға эштәрегеҙҙе һәм һөнәрҙәрегеҙҙе өйрәтегеҙ. Фекерҙәрегеҙ менән таныштырығыҙ. Донъя көтөү өсөн уларҙың күҙҙәрен асығыҙ. Тормош ҡағиҙәләрен аңлатығыҙ. Хеҙмәтселәрегеҙ менән түгел, үҙегеҙ менән бергә йөрөтөгөҙ. Ашау-эсеү ваҡытында күҙ уңында тотоғоҙ. Зиһендәрен асырлыҡ нәмәләр һөйләгеҙ һәм нисек булһа ла аҡылдарын нурландырығыҙ. Кәсеп һәм һөнәрҙәр менән дуҫлаштырығыҙ. Ваҡыты еткәс, изге ғаилә ағзалары менән өйләндерегеҙ.

44. Балаларығыҙҙы кеше итеп иҫәпләгеҙ, уларҙың әҙәм булыуҙарын теләгеҙ. Әсәләре менән гүзәл һәм шәриғәт әҙәбе буйынса мөнәсәбәттә булығыҙ. Бала мөхәббәте ата менән әсә араһында уртаҡ икәнен балаларығыҙға ғәмәлдәрегеҙ менән белдерегеҙ. Әгәр улар һеҙҙән бындай нәмәләрҙе күреп үҫһәләр, үҙҙәре һеҙҙән алған тәрбиәләре арҡаһында үҙ ҡатындары менән дә гүзәл тормош көтөрҙәр һәм үҙ балаларын тәрбиәләгәндә кәмселектәр күрһәтмәҫтәр.

45. Ваҡыты еткәс, әҙәп ҡағиҙәләре менән таныштырығыҙ. Ҡөрьән шәрифте өйрәтегеҙ. Көсөгөҙ еткәнсе нәфәҡә[9] бирегеҙ (мал сарыф итегеҙ). Тәрбиәләгеҙ, донъяла йәшәү өсөн кәрәкле кәсеп һәм һөнәрҙәрҙе яратып өйрәтегеҙ. Күңелдәренә көс бирегеҙ, олуғ кешеләрҙең тормоштары тураһында һөйләгеҙ.

46. Ҡыҙҙарығыҙҙы камил иғтибар менән уҡырға, яҙырға өйрәтегеҙ, мәктәптәргә ебәрегеҙ. Дин һәм донъя кәрәктәрен, өй тәрбиәләүҙе өйрәтегеҙ. Ваҡыты еткәс, тик байлыҡҡа ғына ҡарап, тәр-

9. Нәфәҡә – йәшәү өсөн кәрәк булған мал, аҡса.

биәһеҙ, үҙ-ҙәренә тиң булмаған ҡарттарға түгел, тәрбиәле, гүзәл тәбиғәтле кешеләргә тапшырырға тырышығыҙ. Туй һәм йыһаз өсөн артыҡ мәшәҡәтләнмәгеҙ. Тәрбиәле булыу кеүек бөйөк йыһаз һәм шөһрәтле туй һис табылмаҫ.

**ТЫРЫШЛЫҠ ҠАҒИҘӘҺЕ**

47. Тәрбиәләнмәгән һәм эшләнмәгән ерҙә ғәҙәттә булғандарынан башҡа бер нәмә лә етешмәгән кеүек эшһеҙ тороусы әҙәм балалары ла бер файҙа килтермәйҙәр. Шуның өсөн донъяла мәңге торасаҡ, әхирәткә иртәгә китәсәк кеше кеүек тырышып йәшәгеҙ.

48. Йәнәб-и Аллаһ ғәмәл менән бойорған һәм ғәмәлгә күрә яза (бүләк) бирергә вәғәҙә иткән. Бәндәнең вазифаһы Аллаһы Тәғәлә үҙе бойорған әмерҙәрен башҡарыу булған өсөн, өҫтөгөҙгә төшкән ғәмәлдәрҙе ихлас һәм тырышлыҡ менән үтәгеҙ. Улар ҡабул була йәки булмаясаҡ, Йәнәб-и Аллаһтың бәндәләрҙең ғибәҙәттәренә һис мохтаж түгел тип һөйләү, ялҡаулыҡҡа быларҙы сәбәп итеү кеүек нәмәләр менән шөғөлләнмәгеҙ. Сөнки бындай нәмәләр бәндәнең вазифаһы түгелдер.

49. Һис бер нәмәһе юҡ кеше фәҡир түгел, һөнәре һәм тырышлығы юҡ кеше фәҡирҙер. Үҙе өсөн тырышҡан кешегә эш һәр ваҡыт ярҙам итер. Тырыш кеше матур йәшәр, ялҡау кеше аслыҡтан үлер. Был донъяның тормошо һәр кемдең үҙ ғәйрәтенә аманат ителгән. Шуның өсөн донъяла тороу һәм көн үткәрер өсөн һис кемгә ышанмайынса, үҙ ғәйрәтегеҙгә өмөт итегеҙ һәм үҙегеҙ өсөн үҙегеҙ тырышығыҙ.

50. Ризыҡ ни ҡәҙәре бүленгән һәм билдәләнгән булһа ла, уны эҙләү һәм теләү бәндәләргә бойоролғандыр. Шуның өсөн үҙ ризығығыҙҙы үҙегеҙ эҙләгеҙ. Һис кемгә күктән алтын яуғаны һәм ерҙә үлән үҫкән кеүек үҫеп торғаны юҡтыр.

51. Зирәк булһағыҙ, зирәклеккә ышанып, йәки һөнәрле булһағыҙ, һөнәргә таянып, эшһеҙ һәм хәрәкәтһеҙ тик ятмағыҙ. Сөнки тырышыу

күрелмәгән һәм хәрәкәт ителмәгән хәлдә, зирәклек һәм һөнәрҙән файҙа хасил булмай.

52. Шәриғәт ҡушҡандан тыш ялҡаулыҡ һәм нәфсе артынан йөрөү әҙәм балаһына ауырыу килтерә, тәбиғәтен боҙа һәм фәҡирләндерә. Шуның өсөн бер ваҡытта ла эшһеҙ тормағыҙ, ялҡаулыҡ һәм шөһрәт әсире булмағыҙ. Аҡылығыҙҙы буш һәм эшһеҙ аҫрамағыҙ.

53. Донъяла үткән көндәрегеҙҙә, әхирәттә файҙаһы тейәсәк ғәмәлдәргә иғтибар итегеҙ. Яҡшы белегеҙ, донъяла туҙан ҡәҙәр изгелек иткән кеше әхирәттә яҡшы яза (бүләк) күрер, туҙан ҡәҙәр уҫал ғәмәл иткән кеше әхирәттә уҫал яза күрер. Һәр кемдең ғәмәле әхирәттә билдәле булыр, һәр ғәмәлдең язаһы (әжере) ҡаршы килеп алыр.

54. Донъя сәфәрендә булған ваҡытта үҙегеҙгә кәрәкле эштәрҙе туҡтатып тормағыҙ. Сөнки донъя ел тиҙлеге менән үтер, вафат көнөнә тиклем файҙалы эштәр өсөн тырышығыҙ, һис ялыҡмағыҙ. Үҙегеҙҙән һуң матур исем ҡалдырыу өсөн эшләгеҙ. Сөнки әҙәм балаһы вафат булғас та матур исеме вафат булмайынса мәңге ҡалыр.

## ҺӨНӘР ҺӘМ СӘНҒӘТ ӘҘӘБЕ

55. Эшегеҙҙе ашыҡмайынса, матур һәм тейешлесә, һәр нәмәһен үҙ ваҡытында эшләгеҙ. Фекерегеҙҙе боҙасаҡ әйберҙәрҙән һаҡланығыҙ һәм саралар күрегеҙ. Бер эште башлағас, матурлап тамамларға тырышығыҙ. Сөнки эште башлап юлда ҡалдырыуға ҡарағанда, һис башламай тороу тағы ла хәйерлерәк.

56. Бер сәғәт эсендә бер нисә төрлө эште башламағыҙ. Сөнки былай итеү башланған эштәрҙең һәр береһенән мәхрүм ҡалыуға сәбәп була. Башланған эште шатлыҡ һәм ихласлыҡ менән ялыҡмай дауам итегеҙ.

57. Бөгөн бөтәсәк эште иртәгә ҡалдырмағыҙ. Сөнки иртәгә тағы үҙенә кәрәк эштәре буласаҡ. Бөгөнгө эште иртәгә ҡалдырһағыҙ, бө-

гөнгө көнөгөҙ бушҡа уҙыр, иртәгәһе көн ике төрлө эш йыйылып, ауырлыҡ килтерер. Һәр көн эш бөтөп барһа, үҙегеҙгә рәхәт булыр.

58. Эшегеҙ ҡыҫҡа ваҡыт эсендә тамамланмауына түгел, гүзәл һәм хуш, таҙа һәм тәртипле булыуына иғтибар итегеҙ. Тәртипле эш ваҡытты бушҡа үткәрмәй һәм үкендермәй. Халыҡ ни ҡәҙәр ваҡыт эсендә тамамланыуына түгел, яҡшы булыуына иғтибар итә.

59. Эште иғтибар менән башлағыҙ. Сөнки башы яҡшы булған эштәр аҙағында ла яҡшы булыр. Башы боҙоҡ булған эштәрҙең аҙағы ла матур булмай.

60. Эштәрҙе кеше күрһен һәм маҡтаһын өсөн түгел, файҙаһы булһын өсөн эшләгеҙ. Файҙалы эш бөгөн булмаһа ла, бер ваҡыт күҙгә күренер һәм аҡыл эйәләре тарафынан баһаланыр.

61. Ваҡытығыҙҙы мөмкин ҡәҙәр ғәмәлегеҙгә бүлегеҙ, көсөгөҙҙән артыҡ эштәргә көсәнмәгеҙ. Был ауырыуға сәбәп була. Эшегеҙҙән ялыҡмағыҙ, шатланығыҙ. Күңел ҡайтарасаҡ фекерҙәрҙе сығарығыҙ. Эшләгеҙ һәм файҙа өмөт итегеҙ.

62. Эшләгәндә һуңынан киләсәк файҙалар хаҡында фекер йөрөтөгөҙ. Сөнки был шатлыҡ килеүгә сәбәп була. Шатлыҡлы эш, ни ҡәҙәр ауыр булһа ла, еңел күренә.

63. Һөнәрегеҙҙе көндән-көн арттырығыҙ. Бөгөнгө хәлгә ризалыҡ һәм көндән-көн түбән ҡалыуҙан һаҡланмау характерһыҙ һәм һиммәтһеҙ кешеләрҙең ғәҙәтелер.

## КӘСЕП ӘҘӘБЕ

64. Уҡыуығыҙҙы тамамлағас, донъяла йәшәү өсөн үҙегеҙгә яраҡлы берәй кәсеп һәм һөнәр һайлағыҙ. Бер төрлө һөнәр һәм кәсепте тулыһынса өйрәнмәйенсә, башҡалары менән шөғөлләнмәгеҙ.

65. Кәсебегеҙҙең аҙлығынан йәки күп файҙа күрә алмауығыҙҙан оялмағыҙ. Тырышҡандан һуң файҙа аҙлығы ғәрлек түгел, ялҡаулыҡ һәм кәсеп итә белмәү ғәрлектер.

66. Һайлаған һөнәрегеҙҙә дөрөҫ һүҙле һәм ышаныслы, шат һәм аҡыллы, саралы һәм пак булығыҙ. Көндән-көн эшегеҙҙе яҡшыртырға һәм халыҡ иғтибарына кәсеп итергә тырышығыҙ. Хыянат итмәгеҙ һәм ялған һөйләмәгеҙ. Өлгөрә алмаған көнгә вәғәҙә итмәгеҙ, әйткән вәғәҙәгә ҡаршы сыҡмағыҙ.

67. Әгәр игенселек менән шөғөлләнһәгеҙ, игенселек ғилемен белегеҙ, был турала яҙылған рисәлә һәм китаптарҙы уҡығыҙ. Кәрәкле тәжрибәләрҙе өйрәнегеҙ, файҙалы орлоҡтарҙы табып сәсегеҙ. Ер алып-һатыу, хеҙмәтселәр яллау хаҡында булған ҡанундарҙы белегеҙ.

68. Сауҙагәр булһағыҙ, сауҙа хаҡында булған ҡанундар менән танышығыҙ. Эштәрегеҙҙе тәртипле йөрөтөгөҙ. Зарар менән файҙа юлдарын айырығыҙ, үҙегеҙгә зарар һәм башҡаларға хыянат итмәгеҙ. Хаҡы арзан тип кәрәкһеҙ нәмәләр алып ҡуймағыҙ. Сифатһыҙ әйберҙәрҙе һатмағыҙ. Аҙ булһа ла табышты ебәрмәгеҙ. Асыҡ йөҙлө булығыҙ. үлсәгәндә ғәҙел булығыҙ. Шәриғәт бойорғанса ғәмәл ҡылығыҙ, файҙаһы әҙ булһа ла бәрәкәте күп булыр.

69. Бер кешегә хеҙмәт итһәгеҙ, хеҙмәтегеҙҙе тоғро башҡарығыҙ. Дөрөҫ һүҙле, ихлас ғәмәлле һәм башлыҡтарығыҙға итәғәтле булығыҙ. Хыянат итмәгеҙ, выждан һәм хөрмәтегеҙгә ҡаршы эшләмәгеҙ.

70. Башҡаларға хеҙмәт итһәгеҙ, кейем-һалымда улар менән бер тиң йөрөмәгеҙ. Ҡатындарығыҙҙы артыҡ кейендермәгеҙ. Донъяла ярышырлыҡ кеше бөтмәйәсәк булған өсөн, зиннәт һәм кейем тип ярышмағыҙ, ҡатындарығыҙҙы ла ярыштырмағыҙ. Әгәр аҡсағыҙ ҡулланыуҙан артһа, аҙмы-күпме булһа ла ҡара көнгә һаҡлағыҙ. Ни ҡәҙәр бәхетле булһағыҙ ҙа, киләсәктә булыуы ихтимал ҡара көндәр өсөн әҙер булығыҙ.

**ИҠТИСАД (ТОТА БЕЛЕҮ)**

71. Аҡсаһы һәм дәүләте күп кеше бай түгел, иҡтисады булған кеше бай була. Шуның өсөн файҙаһыҙ ерҙәргә, харам урындарға бер тин булһа ла аҡса сарыф итмәгеҙ. Бындай урындарға сарыф итәсәк аҡсаларҙы янығыҙҙа һаҡлағыҙ, йыйығыҙ, киләсәктә зарары булмаç.

72. Өй идараһында булған аҙ ғына бурыс та, кейемдәрҙә булған йыртыҡ кеүектер. Ваҡытында күрелеп ямалмаһа, һаман ҙурайыр. Шуның өсөн көтәсәккә нәмә алмағыҙ, әгәр зарур булып алынһа, аҡсаһын ашығып тапшырырға тырышығыҙ, өçтөгөҙгә бурыс өймәгеҙ. Әҙәм балаһын ваҡытһыҙ ҡартайтасаҡ нәмәләрҙең береһе бурыс.

73. Аҡсаның ҡиммәтен, нәмәнең хаҡын яҡшы белегеҙ. Һатыу-алыу ваҡытында алданмағыҙ. Кәрәк нәмәне, мөмкин булһа, үҙегеҙ ҡарап алығыҙ. Кәрәкмәгәндәрен арзанлығына ҡыҙығып йәки тик йыһаз булғаны һәм матурлығына ҡарап һатып алмағыҙ. Бындай әйберҙәрҙе алыу ни ҡәҙәре арзан хаҡлы булһа ла ҡиммәттер.

74. Керем һәм сығымдарығыҙҙы бер дәфтәргә яҙығыҙ һәм һәр ваҡыт был дәфтәрҙе күҙ алдында тотоғоҙ. Бындай дәфтәрҙәр иҡтисад аршины һәм сара үлсәүе булыр. Сөнки кесәһенән сыҡҡан аҡсаларҙы күреп торғанда, кәрәкмәгән урындарға биреүҙән һәр кем һаҡланырға теләй.

75. Сығымдарҙы килемдәрҙән артыҡ итмәгеҙ, ҡара көн өсөн һәр айҙа аҙмы-күпме булһа ла, кесәгеҙгә беректерә барығыҙ. Был күңелгә рәхәтлек килтерер һәм тырышлыҡҡа сәбәп булыр. Сығым артыҡ булһа, күңелгә хәсрәт була һәм ҡанды боҙа.

76. Зарур булмаһа, бурысҡа алмағыҙ. Мәжбүр булмаһа йәки яҡшы белмәгән кешеләргә бурыс бирмәгеҙ. Бигерәк тә халыҡ араһында кейенеп, күкрәк киреп йөрөүселәргә һәм ҡорһаҡтарын ҡунаҡ итеүселәргә, ҡатындарын дәрәжәләренән тыш кейендереүселәргә бер тин дә бирмәгеҙ.

77. Вәғәҙәләшкән ваҡыт еткәс, аласағығыҙҙы уйнап-көлөп түгел, ысын һүрәттә һорағыҙ. Бирәсәгегеҙҙең ваҡыты етеп, бирергә көсөгөҙ булмаһа, матур итеп сәбәбен аңлатығыҙ, ғәфү үтенегеҙ.

## ДӨРӨҪ ХӘРӘКӘТ ИТЕҮ

78. Ваҡытты ҡуллана белгән кеше малды сарыф итә белә, йәғни бер минут ваҡытты ла бушҡа үткәрмәгән кеүек, бер тин аҡсаны ла урынһыҙ ергә ебәрмәй. Шуның өсөн ваҡытығыҙҙы һәм малығыҙҙы исраф итмәгеҙ, уйлап эшләгеҙ. Ахмаҡ кешеләр кеүек аҡсағыҙҙы һәм ваҡытығыҙҙы донъяла һәм әхирәттә файҙаһы булмаған нәмәләргә исраф итмәгеҙ.

79. Мал ни ҡәҙәр күп булһа ла, ғүмер ни ҡәҙәр оҙон булһа ла, уйлап эшләмәһәң, яҙ көнөнөң ҡары кеүек ireп бөтөр, исеме лә, эҙе лә ҡалмаҫ. Тейешле сара күрелһә, аҙ ғына мал да бәрәкәтле, ҡыҫҡа ғына ғүмер ҙә файҙалы булыр. Ошоноң өсөн планлы донъя көтөгөҙ. Планлы йәшәгеҙ. План менән эш итегеҙ.

80. Исраф иң хөрмәтле ғаиләләрҙе лә боҙа, иң бай өйҙәрҙе лә юҡҡа сығара, иң бөйөк урындарҙан түбән төшөрә һәм иң шөһрәтле фамилияларҙы харап һәм фәҡир итә. Шуның өсөн исраф итеүҙән бик һаҡланығыҙ, һәр эшегеҙҙә иҫәпле булығыҙ.

81. Планлы кешенең малы аҙаймаҫ. Һаран кеше ас ҡалыр. Исраф итеүсе ауырыр, фәҡир булыр. Шуның өсөн аҡса сарыф итеүҙә һаран дәрәжәһенә төшмәгеҙ. Ләкин исраф та итмәгеҙ. Иҫәпле һәм планлы булығыҙ.

82. Фәҡир булған хәлдә бай булып күренмәгеҙ. Бай булған хәлдә, фәҡир һүрәтендә йөрөмәгеҙ. Булғанығыҙ кеүек күренегеҙ, күренгәнегеҙ кеүек булығыҙ. Үҙегеҙҙән ҡаласаҡ ҡатындарығыҙҙың ирҙәре өсөн мал йыймағыҙ. Ошо һүҙҙәр менән ғәмәл ҡылыу тейешле сара була.

## БАЙЛЫҠ-ЯРЛЫЛЫҠ ҠАҒИҘӘҺЕ

83. Мал донъя тормошо өсөн зиннәт һәм әхирәт мәртәбәләрен (дәрәжәләрен) кәсеп итергә сәбәптер. Шуның өсөн малығыҙҙы үҙегеҙгә донъяла шәрәф килтерәсәк һәм үлгәс, матур исем менән иҫкә алдырасаҡ урындарға сарыф итегеҙ.

84. Әгәр мал Аллаһы Тәғәлә хәҙрәте бойорған рәүештә сарыф ителмәһә, бәндәне аҙаштырырға сәбәп була. Шуның өсөн малдың затын һөймәгеҙ, Аллаһы Тәғәлә хәҙрәте риза булмаған урындарға сарыф итмәгеҙ.

85. Бәндәнең Аллаһы Тәғәлә хәҙрәтенә тоташтырасаҡ дине һәм әҙәбе, ғилеме һәм гүзәл холҡо булмайынса, донъя тулы малы булһа ла, малының файҙаһы булмаҫ. Шуның өсөн малығыҙ ни ҡәҙәр күп булһа ла, дин тәрбиәһе алығыҙ, әҙәпле һәм гүзәл холоҡло булығыҙ.

86. Малығыҙ менән файҙалы китаптар алығыҙ, мөғәллимдәргә вазифа бирегеҙ, үҙегеҙ һәм ғаилә хәжәттәрен башҡарығыҙ. Тейешле ерҙәргә Аллаһы Тәғәлә ризалығы өсөн ғәҙел саҙаҡа һәм һәҙиә (бүләк) бирегеҙ. Дин һәм милләт файҙаһына сарыф итегеҙ.

87. Аллаһы Тәғәлә риза булмаған урындарға, ахмаҡтар файҙаһына, насар урындарға, боҙоҡ холоҡло кешеләрҙең маҡтаныуҙарын ишетеү өсөн бер тин дә бирмәгеҙ. Бындай урындарға мал сарыф итеү әҙәм балаһының хөрмәтен ебәрә, иғтибарын юғалттыра, динен дә боҙа.

88. Донъяғыҙ тар булһа ла Аллаһы Тәғәленең рәхмәтенән өмөтөгөҙҙө өҙмәгеҙ, иркен булһа, аҙғын һәм шәһүәт әсире булмағыҙ. Байлыҡ бер айлыҡ икәнен һәм күп бай ғаиләләре (фамилиялары) аҙғынлыҡтары сәбәпле иң фәҡир булып ҡалғандарын иҫегеҙҙә тотоғоҙ.

89. Фәҡирлек ғәйеп һәм ғәрлек түгел, кәсеп итергә көс етешмәгәнлек һәм кәсеп закондарын белмәгәнлектәр, башҡаларҙан һорանып йөрөргә мәжбүр булыу - ғәйептәр. Шуның өсөн бер тарафтан фәҡирлек баш күрһәтһә, һеҙ ҙә икенсе яҡтан кәсеп итергә башлап,

фәҡирлек менән көрәшегеҙ. Ғәйрәтегеҙ һәм Йәнәб-и Аллаһтың рәхмәте күләгәһендә фәҡирлекте еңеүегеҙ ихтимал. Нисек булһа ла, һоранып йөрөмәҫлек ҡәҙәр ризыҡ табырға тырышығыҙ. Был турала, зинһар, иҫәпкә алығыҙ.

90. Бай булыу өсөн артыҡ ашыҡмағыҙ. Аҡса затын һөймәгеҙ. Тота белеп тотһаң, аҙ байлыҡ та етә. Ләкин бушҡа тир түкмәҫ ҡәҙәр көс хасил итер өсөн, арыҫландан ҡасҡан кеше кеүек, ашығығыҙ.

91. Тырышып-тырышып та етәсәк дәрәжәлә байлыҡ хасил булмаһа, өмөтһөҙләнмәгеҙ. Холоҡ һәм фиғелдәрегеҙҙе төҙәтергә тырышығыҙ. Холоҡтоң төҙөк булыуы үҙе олуғ байлыҡтыр. Байлыҡ менән табылмаған хөрмәт һәм матур исемдәр күркәм холоҡ арҡаһында табылыр.

92. Аҡса затын һөйөү - иң ҡаты фәҡирлектер. Әҙәм балаһы аҡсаһыҙ фәҡирлеккә сабыр итер, әммә аҡса һөйөү “фәҡирлеге”-нә сабыр итә алмаҫ. Әгәр әҙәм балаһы аҡса һөйөү “фәҡирлеге” менән ауырыһа, бөтөн тормошо хәсрәтле була, кешелеге бөтә. Ҡара икмәккә туймай, баштарын ташҡа һалып ятҡан фәҡирҙәр күрмәгән мәшәҡәттәрҙе аҡса һөйөүсе бай “фәҡирҙәр” күрерҙәр. Һеҙ быны иҫегеҙҙә тотоғоҙ һәм, аҡсаһыҙлыҡ фәҡирлегенән артыҡ, аҡса һөйөү “фәҡирлеге”-нән ҡурҡығыҙ.

93. Ғәҙәти рәүештә генә донъя көтөп үҙ хәленән риза һәм Йәнәб-и Аллаһтың биргән өлөшөнә итәғәтле, үҙенән түбәндәрҙең хәлдәренән ғибрәт алыусы кеше олуғ һарайҙарҙа, төрлө зиннәттәргә күмелеп тә, үҙенән юғарыларға ҡарап, улар кеүек булмағаны өсөн ҡайғырыусы кешенән күпкә бәхетлеләр. Шуның өсөн һеҙ бәхетте байлыҡтан йәки ат, арба һәм олуғ һарайҙарҙан түгел, күңелегеҙҙең ҡәнәғәтле һәм йәнегеҙ тыныс булыуҙан эҙләгеҙ.

94. Донъялағы бөтөн маҡсатығыҙҙы мал йыйыуҙан ғибәрәт, тип уйламағыҙ. Күҙегеҙҙе яҡшылап асып ҡараһағыҙ, мал йыйыусылар, бал ҡорто кеүек көн-төн хәсрәт татып йыйған хәлдә, ашаусылары башҡа була. Бәғзе кешеләр, йән тирҙәрен ағыҙып, ҡатындарының ирҙәре өсөн мал йыялар. Мал йыйыу әҙәм балаһында бер ауыры-

уҙыр. Исраф йәки һаранлыҡ кеүек боҙоҡ холоҡтарға тоташтыра. Шуның өсөн башҡаларға мохтаж булмаҫлыҡ, ғаиләгеҙҙе гүзәл тәрбиә итерлек, ғилем, милләт һәм ғөмүми файҙаға сарыф ҡылыр ҡәҙәр мал әҙерләгеҙ һәм кәсеп итегеҙ. Тапҡан малығыҙҙы ла донъя һәм әхирәттә файҙаһын күрерлек һәм Нәҫелегеҙгә матур исем аласаҡ ерҙәргә үҙегеҙ сарыф итегеҙ.

95. Аҡсағыҙҙы лотореялы билеттарға бирмәгеҙ. Зинһар, отошло уйын уйнамағыҙ. Аҙ булһа ла, быларҙан башҡа кәсеп итегеҙ, бар ҡәҙәренә ҡәнәғәт булығыҙ. Белегеҙ: һәр ҡомһоҙ кеше фәҡир һәм һәр ҡәнәғәт кеше бай була.

96. Шәрәфте байлыҡ, аҡса йәки ат, арба һәм ер-һыуҙа тип иҫәпләмәгеҙ. Шәрәфлек гүзәл холоҡ һәм тәрбиә, әҙәп һәм ғилемдәлер. Әгәр иғтибар итеп, күҙ һалһағыҙ, шуны күрерһегеҙ: холоҡтары боҙоҡ һәм тәрбиәһеҙ булғандары өсөн был донъяла күп байҙар рәхәтлектең ни икәнен белмәйҙәр һәм күп фәҡирҙәр ғилем һәм тәрбиәләре арҡаһында донъялағы сәфәрен рәхәт-рәхәт үткәрерҙәр.

## БЕЛЕМ ҠАҒИҘӘҺЕ

97. Һәр кеше, һәр бер ҡәүем һәм милләттең бәхетле булыуының төп сәбәбе – белемдер. Ашлыҡтар өсөн ямғыр ни ҡәҙәр кәрәк булһа, әҙәм балаһы өсөн белем шул тиклем кәрәк. Кешеләрҙең дә белемлеләре менән белемһеҙҙәре шәриғәт алдында бер тигеҙ түгел. Шуның өсөн һеҙ белем алығыҙ һәм балаларығыҙҙы ла белем юлына ҡуйығыҙ, белем таратығыҙ һәм таралыуына ярҙам итегеҙ.

98. Хәҙерге заманда белемле ҡәүемдәр сәғәтләп һәм минутлап үҫкән хәлдә, белемһеҙҙәре юҡҡа сыға. Белемле утын киҫеүселәр янында ғилемһеҙҙәре артта ҡалғандары күренеп торғанда, башҡаларға ни ҡала? Шуның өсөн Йәнәб-и Аллаһыға ғибәҙәт итер өсөн белем табығыҙ, һөнәр, сәнәғәт, игенселек һәм сауҙа менән көн үткәрергә булһағыҙ, белем алығыҙ.

99. Мөғәллим булһағыҙ, шәкерттәрҙе ҡағиҙәгә ярашлы тәрбиәләгеҙ, холоҡтарын матурлағыҙ. Хәлдәренә тура килгән белемде өйрәтегеҙ, белемдәрен юғалттырмағыҙ. Шәкерттәр өсөн яуаплы буласаҡ кешеләрҙең иң беренселәре мөғәллимдәр менән мөдәрристәр икәнен онотмағыҙ.

100. Шәкерттәрегеҙҙең һәр хәрәкәтенә ҡарап тороғоҙ, уларҙы матур һөйләшеүгә, гүзәл ғәҙәттәргә төшөндөрөгөҙ. Һүҙҙәрен һәм фиғелдәрен төҙәтегеҙ. Өҫ-баштарын, кейем-һалымдарын пак һәм таҙа тотоуҙарына иғтибар итегеҙ. Ҡыҫҡаһы, эске һәм тышҡы торошо менән һәр кемгә өлгө булырлыҡ дәрәжәгә ирешкәнсе шәкерттәрегеҙҙе тәрбиәләүҙе туҡтатмағыҙ.

101. Шәкерттәрегеҙ менән уйнамағыҙ, көлмәгеҙ. Уларға йомшаҡ һәм миһырбанлы булығыҙ. Һәр нәмәне дөрөҫ һөйләгеҙ. Һәммәһен бер тигеҙ күрегеҙ, һәммәһен файҙа ала алырлыҡ рәүештә өйрәтегеҙ. Файҙалы һәм кәрәкле ҡағиҙәләрҙең бөтәһе менән таныштырығыҙ.

102. Ишеткән нәмәләрегеҙҙең матурҙарын яҙығыҙ, яҙған һәм күңелегеҙҙә булған матурҙарын һөйләгеҙ. Яҙасаҡ әйберҙәрегеҙҙе иң тәүҙә дошман күҙе менән тикшерегеҙ. Дөрөҫ һүҙҙе һөйләгәндә Аллаһы Тәғәләнән башҡа һис кемдең шелтәләүенән ҡурҡмағыҙ.

103. Яҙған ваҡытта ҡәләмегеҙгә хужа булығыҙ. Халыҡтың мәртәбәһен һәм ғөмүми ғәҙәттәрен хөрмәт итегеҙ. Яҙған әйберҙәрегеҙ донъяла аҡыл эйәләре алдында һәм әхирәттә ҡаршығыҙға килгәндә йөҙ ҡыҙартырлыҡ булмаһын.

104. Ожмах эсенә инеп, элгесен әләктереп ҡуймаҫтан элек, телегеҙ һәм ҡәләмегеҙ менән һис кемде рәнйетмәгеҙ һәм һүкмәгеҙ, ислам фирҡәләренең һис береһенә «мәҙһәпһеҙ», «аҙашҡан фирҡә» кеүек әҙәпһеҙ һүҙҙәрҙе япһармағыҙ. Меңләгән, миллионлаған кешенең йәнен ғазапламағыҙ. Уларҙың дошмандары тарафынан ун йә йөҙ тапҡыр арттырып һөйләгән һүҙҙәргә ышанмағыҙ. Башҡаларҙан бигерәк үҙ иғтиҡатығыҙҙы (иман аңлау белеме) тикшерегеҙ, үҙ иғтиҡатығыҙҙы дөрөҫләгеҙ. Кешеләрҙе тикшереп, үҙегеҙҙе мәхрүм итмәгеҙ. Әхирәттә ҡотолорға теләһәгеҙ, шиға һәм ваһабиларҙы һүгеп ғүмер

уҙҙырыу урынына, үҙ хәлегеҙҙе ҡайғыртып, Рәсүл Әкрәм салуллаһ ғәләйһис-сәләм үә Әсхәбе кирәм юлына эйәрегеҙ һәм юлынан айырылмағыҙ. Бының менән бергә киләсәк көндәрҙән имен һәм хәбәрһеҙ тормағыҙ.

105. Яҙған ваҡытта булдыра алырлығығыҙҙан юғары сығыу һәм булған дәрәжәгеҙҙән тағы ла бөйөк мәртәбәлә күренеү өсөн көсәнмәгеҙ. Бының арҡаһында яҙылған әҫәрҙәрҙең әһәмиәте һәм яҙыусының дәрәжәһе түбән төшә.

## ВАТАН ҺӘМ МИЛЛӘТ

106. Күге аҫтында йәшәгән, һаваларын еҫкәгән, һыуын эскән, икмәген ашаған ватанығыҙҙы ныҡ һөйөгөҙ, уның исемен бөйөк итеү өсөн тырышығыҙ.

107. Ватан кешеләрҙең хөрмәте һәм һәр кем алдында ғорурланырлыҡ хазина. Шуға күрә ватан өсөн малығыҙҙы ҡыҙғанмағыҙ һәм көстәрегеҙҙе аямағыҙ. Ватан хаҡында бындай фиҙаҡәрлек күрһәтмәгән кеше унда йәшәргә лайыҡ түгел.

108. Ата-әсәгеҙҙе, яҡын ҡәрҙәштәрегеҙҙе нисек һөйһәгеҙ, милләтегеҙҙе лә шулай һөйөгөҙ. Милләтегеҙ өсөн хеҙмәт итеүҙе йәнегеҙ өсөн бәхет тип белегеҙ. «Милләт» һәм «Ватан» һүҙҙәрен мәсхәрәләүселәрҙе тыңламағыҙ. Улар шәрәф сифатынан мәхрүм ҡалған бисаралар. Уларҙың үҙҙәрен ҡыҙғанығыҙ һәм бындай түбән дәрәжәгә төшкәндәре өсөн мәрхәмәт күрһәтегеҙ (йәлләгеҙ).

109. Милләт һәм ватан өсөн хеҙмәт итергә тура килһә, уның өсөн рәхмәт һәм бүләк көтмәгеҙ. Бүләкһеҙ эшләү – фарыз, милләт һеҙгә яфа ҡылһа, һис үпкәләмәгеҙ, өҫтөгөҙгә йөкмәтелгән хеҙмәттәрҙән баш тартмағыҙ. «Ҡалаларым һәм ҡәүемдәрем ни ҡәҙәр мине яфалаһалар ҙа, минең алдымда улар һаман хөрмәтле», тигән ғәрәп шиғырын[10] уҡығыҙ һәм шулай итеп күңелегеҙҙе йыуатығыҙ.

10. “Биләди үән жарит ғәли ғәзизәт, Вә ҡәүми вә ин зинва ғәли карам”.

110. Дин һәм белем таратыу, мәктәптәр һәм хәйриә эштәре һәм нисек кенә булһа ла халыҡҡа ярҙам биреү өсөн тырышлыҡ сарыф итеү иң гүзәл ғәйрәттер. Бының яҙаһы (бүләге) ла матур буласаҡ. Шуның өсөн изге һәм дин ҡушҡан эштәргә, милләт һәм дин файҙаһына ярҙам биреүҙе бәхет тип һанағыҙ. Күңелегеҙ менән һөйә-һөйә ярҙам бирегеҙ. Милләтегеҙгә белем һәм мәғрифәт таратығыҙ. Араларына дуҫлыҡ һәм мөхәббәт орлоҡтары сәсегеҙ. Дошманлыҡ һәм гонаһ эштәренә ярҙам итеүҙән һаҡланығыҙ. Бигерәк тә милләт зарарына бер хәрефтә һөйләмәгеҙ һәм бер нөктә лә яҙмағыҙ.

111. Милләт файҙаһына хеҙмәт итеүселәрҙе үҙҙәре менән һөйләшмәҫтән элек, белер-белмәҫ килеш күңел тарлығы бәләһе сәбәбенән төрлө ялғандар менән ҡаралауға ынтылмағыҙ. Кеше зарарына хөкөм итергә ашыҡмағыҙ. Кешегә яла яғыу һәм ғәйепләүҙе, шәм һүндереү кеүек еңел, тип иҫәпләмәгеҙ. Хөкөм итеүҙән элек, фекерегеҙҙең дөрөҫлөгөндә шөбһәләнһәгеҙ, аҡыл эйәләренә мөрәжәғәт итегеҙ. Уларҙың фекерен алығыҙ. Фекерегеҙҙең яңылыш булыуы ихтимал.

## АРАЛАШЫУ ҠАҒИҘӘҺЕ

112. Аралашҡанда әҙәпле һәм һаҡлыҡлы булыу, аҡса сарыф итмәйенсә, халыҡтың ризалығын табыуҙыр. Әҙәпле аралашыу сәбәбенән иң ауыр маҡсаттар ҙа еңел табыла һәм бикле ишектәр асыла. Йомшаҡ һүҙҙәр күңелдәрҙе рәхәтләндерә. Ихлас һүҙ, ҙур бүләктәрҙән артыҡ шатлыҡ килтерә. Асыҡ йөҙ һәм ябайлыҡ - дуҫлыҡ һәм мөхәббәт дәлиле була. Шуның өсөн кем булһағыҙ ҙа булығыҙ, әҙәм балалары менән әҙәпле аралашығыҙ. Йомшаҡ һәм мөләйем һүҙле һәм ихласлы булығыҙ.

113. Күңелһеҙ йәки асыулы ваҡытта халыҡ менән һөйләшмәйсә, асыуығыҙҙың ҡыҙыулығы һүрелгәнсе, сабыр итегеҙ. Кешеләрҙең кәмселектәрен ғәфү итегеҙ, һәр эштә фекерле һәм иғтибарлы булығыҙ. Был иһә тәрбиәле булыуҙың билдәһе.

114. Кешеләргә ҡатнашмай ситтә тормағыҙ, кем осраһа ла унын менән һөйләшеп, дуҫлыҡ күрһәтегеҙ. Һәр эштә ғәҙел, хөр фекерле, раҫ һүҙле, баһадир, эстән дә, тыштан да бер булығыҙ.

115. Кешеләрҙең уҫал мөнәсәбәтенә ҡаршы яҡшылыҡ итегеҙ, яҡшы мөнәсәбәтенә ҡаршы тағы ла артыҡ яҡшылыҡ итегеҙ. Башҡаларға күрһәтәсәк мөнәсәбәт, уларҙан күрергә теләгән мөнәсәбәттән тағы ла артыҡ дәрәжәлә яҡшы булырға тейеш.

116. Үҙегеҙҙән кеселәрҙе түбән күрмәгеҙ. Аҡылығыҙ һәм байлығығыҙ менән маҡтанмағыҙ, мәртәбәгеҙҙе һәм башҡаларҙың мәртәбәһен яҡшы белеп, һәр кемгә яраҡлы аралашығыҙ, бер бөйөк заттың: «Барыһы ла яҡшы, беҙ яман», тигән һүҙенән ғибрәт алығыҙ.

117. Халыҡтан яҡшы мөнәсәбәт күрергә өмөт итһәгеҙ, үҙегеҙ уларға яҡшы булығыҙ. Уларҙан хөрмәт көтһәгеҙ, уларға хөрмәт күрһәтегеҙ. «Халыҡтың дошман булыуына ҡайғырмайым», тимәйенсә, дуҫлыҡтарын яуларға тырышығыҙ. Аҡыл эйәләренең күңелдәрен үҙегеҙгә тарттырасаҡ рәүештә булығыҙ. Маҡсаттарығыҙҙы ҡатылыҡ һәм ҡурҡытыу менән түгел, мөхәббәт менән табырға тырышығыҙ. Халыҡҡа мөхәббәтле булыу сәбәбенән камиллығығыҙ юҡҡа сыҡмаҫ.

118. Халыҡ тураһында яҡшы фекерле булығыҙ. Яҡшы эштәрҙе генә һөйләгеҙ. Яман эштәрҙе йәшерегеҙ. Үлгәндәр хаҡында изгелектәренән башҡа иҫкә алмағыҙ. Кешеләр менән аралашыуығыҙ шулай булһын. Донъяла торғанда һеҙҙе һөйһөндәр, вафат иткәндә юҡһынһындар, ҡайғырып илаһындар.

119. Халыҡҡа ярҙам итеү тик зарур ваҡыттарға бәйле. Башҡа ваҡытта һис кем башҡаға һалынып тороуы дөрөҫ түгел. Шуның өсөн кешеләргә һалынмағыҙ, уларҙың малдарына ауыҙ асмағыҙ. Үҙ ризығығыҙҙы үҙегеҙ эҙләгеҙ, үҙегеҙ үҙегеҙҙе ҡарағыҙ.

120. Антығыҙға тоғро булығыҙ. Вәғәҙәләрегеҙҙе үтәгеҙ. Дуҫтарығыҙға тоғро булығыҙ. Кешеләрҙең ҡайғы һәм шатлыҡтарын уртаҡлашығыҙ. Үҙегеҙ яратмаған әйберҙәрҙе уларға эшләмәгеҙ.

Әгәр аралашыуығыҙ бындай нигеҙгә ҡоролһа, арағыҙҙа яҡшылыҡ хөкөм һөрөр, дуҫлыҡ урынлашыр.

121. Халыҡ һәм хаҡлыҡ өсөн үткәргән ваҡытығыҙҙы юғалтыу тип иҫәпләмәгеҙ. Сөнки башҡаларҙы һөйөү, уларға ярҙам биреү, уларҙың етештерә алмаған ерҙәрен етештереү бөйөклөк һәм кешелеклелек билдәһелер.

## ЙӘМҒИӘТ ҠАҒИҘӘҺЕ

122. Тәндең ағзалары бер-береһенә мохтаж булған кеүек был донъяла йәшәгән осорҙа әҙәм балаһы ла тормош көтөү өсөн бер-береһенә мохтаждыр. Кешеләр бергә йәшәгәндә ихтыяждары эшләнер, хаҡтары үтәлер, нәҫелдәре сәләмәт ҡалыр. Бергә йәшәүҙең әҙәбе һәм шарттары, ҡағиҙә һәм ҡанундары була, уларға иғтибарлы булырға кәрәк. Шуның өсөн бер-берегеҙҙе һәр ваҡыт хөрмәт итегеҙ. Аралашҡанда инсафлы булығыҙ. Йәмғиәт ҡағиҙәләрен үтәгеҙ. Үҙегеҙҙең файҙағыҙ өсөн башҡаларҙы йәберләмәгеҙ. Эштә тотанаҡлы булығыҙ.

123. Бергә йыйылыуҙың маҡсаты бер кеше эшләй алмаған эштәрҙе эшләү, ярҙам итешеү һәм кәрәкле кәңәштәр бирешеү, милләт, ватан хеҙмәттәрен уртаҡлашыу. Шуның өсөн бындай сәғәттәрҙә ярҙам күрһәтеүҙе, бындай эштәргә ҡатнашыуҙы йәнегеҙ өсөн шөкөр тип белегеҙ. Әҙәм балаһы бер үҙе аҙ булһа, ҡарындаш һәм дуҫтары менән күп була. Әгәр бындай сәғәттәрҙә йәмғиәткә хеҙмәтегеҙ теймәһә, барлығығыҙға ҡарағанда юҡлығығыҙ артыҡтыр.

124. Шәриғәт бойорған өлөштәрҙе (малды) дин һәм милләт файҙаһы өсөн сарыф иткән кешеләр, гүйә әхирәттә алыу шарты менән Йәнәб-и Аллаһҡа бурыс биргән кеүек булырҙар. Әгәр һеҙ ошоно иҫәпкә алып, малдан табыш алған булһағыҙ, дин һәм милләт файҙаһына ҡулланығыҙ. Донъяла шөкөр һәм рәхмәт ишетерһегеҙ һәм әхирәттә тулыһынса, бәлки, артығы менән ҡайтарып алырһығыҙ.

125. Мосолман кешенең теленән, ҡулынан мосолмандар сәләмәт булырға тейеш. Шуның өсөн телегеҙ, ҡулығыҙ һәм һәр хәрәкәтегеҙ менән мосолмандарҙы рәнйетмәгеҙ. Юлға сыҡмаҫтан элек юлдаш табығыҙ. Йорт алмаҫ борон күрше алығыҙ. Кеше көлдөрәсәк һүҙҙе һөйләмәгеҙ. Ҡул аҫтығыҙҙа булғандарҙың холоҡ һәм фиғелдәрен һаҡлағыҙ.

## БЕРЕНСЕ ӨГӨТ

126. Тәнегеҙҙең ағзаларын гонаһтарҙан һаҡлау өсөн Аллаһы Тәғәлә хәҙрәттәре ҡушҡанды эшләгеҙ. Фармандарын үтәгеҙ. Ҡайғы килгәндә, сабыр итегеҙ. Халыҡҡа инсафлыҡ күрһәтегеҙ һәм уларҙан инсафлыҡ көтмәгеҙ. Һис бер мосолманды һәм һис бер әҙәм балаһын дошман тип иҫәпләмәгеҙ, Аллаһы Тәғәлә биргән ризыҡ һәм мәртәбәләренә ҡәнәғәт булығыҙ. Халыҡ хөрмәтен аяҡ аҫтына һалмағыҙ. Ҡулығыҙҙа булған байлыҡты тейешлесә тотоғоҙ. Үҙегеҙгә кәрәкмәгән әйберҙәрҙе тикшереп йөрөмәгеҙ. Әҙәм балаһы осрағанда сәләм бирегеҙ, хәлен һорағыҙ. Вәғәҙәгеҙҙә тороғоҙ. Алсаҡ булығыҙ. Көсөгөҙ еткәнсе һәр кемгә ярҙам бирегеҙ. Изгелекле кешеләрҙе дуҫ күрегеҙ. Уҫал кешеләргә яҡшы мөнәсәбәт күрһәтегеҙ. Үҙегеҙ мохтаж булған әйберҙәрҙе (һөнәрҙе) өйрәнегеҙ. Белем өсөн ғәрләнмәгеҙ. Халыҡты рәнйетмәгеҙ. Күп фекерләгеҙ һәм аҙ һөйләгеҙ. Наҙан һәм хыянатсыларға серҙәрегеҙҙе сисмәгеҙ һәм улар менән кәңәшләшмәгеҙ. Үҙ белгәндәрегеҙгә таянмағыҙ. Йыуаштарҙың мәкерҙәренән, сая һәм үткер кешеләрҙең зарарынан һаҡланығыҙ. Ғалимдарға эйәрегеҙ, әҙәп эйәләренә ҡарындаш булығыҙ. Кешелекле кешеләрҙән үрнәк алығыҙ һәм боҙоҡтар менән ҡатнашмағыҙ. Өҫтөгөҙҙө пак һәм күңелегеҙҙе саф йөрөтөгөҙ. Дин һәм донъя бурыстарын киләсәк быуынға тапшырығыҙ. Халыҡ менән илтифатлы булығыҙ. Яҡын ҡәрҙәштәрегеҙгә барып хәлдәрен белегеҙ. Халыҡ ышанған уй-фекерҙәренә ҡаршы килмәгеҙ. Ҡулығыҙҙан килгән хеҙмәтте һис кемдән ҡыҙғанмағыҙ. Һәр көн башығыҙҙы яҫтыҡҡа ҡуйғанда көн буйы ниндәй эш башҡарғанығыҙҙы иҫәпләгеҙ, изге эштәрегеҙ булһа, Аллаһы Тәғәләгә

шөкөр итегеҙ, уҫал эштәрегеҙ булһа, үкенегеҙ, тәүбә ҡылығыҙ һәм иртәгә эшләйәсәк эштәрегеҙ хаҡында план ҡороғоҙ: «Иртәгәһен ишәк ҡайғыртһын», тимәгеҙ. Йәберләнеүселәрҙең доғаһынан һаҡланығыҙ һәм ләззәттәрҙе боҙа торған үлем хаҡында онотмағыҙ. Ғәмәл дәфтәрегеҙгә боҙоҡ әйберҙәрҙе яҙҙырмаҫҡа тырышығыҙ. Кис һәм көндөҙ һеҙҙең изге ғәмәлдәр ҡылыу өсөн ҡалған ғүмерегеҙҙе ҡыҫҡарта. Һеҙ иһә кис һәм көндө изге ғәмәлдәрегеҙ менән үткәрегеҙ. Мөбәрәк шәриғәтебеҙгә ҡаршы булмау шарты менән һәр кемгә итәғәтле булығыҙ. Боҙоҡ фиғелдәр менән донъя тулғанда һеҙ яҡшы холоҡтар менән шәрәф яулағыҙ.

## ИКЕНСЕ ӨГӨТ

127. Күҙебеҙгә шундай зиннәтле булып күренгән донъя - хыянат, алдау, йәбер һәм золом кеүек насар нәмәләрҙе күрһәтә. Әхирәттә бер көн Аллаһы Тәғәлә алдына барып, һәр бер яҡшы һәм яман эштәребеҙ өсөн яуап һәм хисап бирәсәгебеҙҙе онотмағыҙ. Әхирәттә мәсхәрәгә төшөрәсәк, дуҫ һәм дошман араһында йөҙ ҡыҙартасаҡ нәмәләрҙе эшләмәгеҙ. Матур холоҡтарға өйрәнегеҙ, тоғро юлдан, ҡаршылыҡтар осраһа ла, айырылмағыҙ. Донъя йәһәтенән үҙегеҙҙән түбәндәргә һәм дин йәһәтенән үҙегеҙҙән бөйөктәргә ҡараһағыҙ, донъяла һәм әхирәттә бәхетле булырһығыҙ. Изгелек орлоҡтары сәсһәгеҙ, бәхет игендәре урырһығыҙ. Матур холоҡло кешеләргә юлдаш булығыҙ, улар һеҙгә түбәнгә төшкән ваҡытығыҙҙа һәм ҡыйырһытылғанда күтәрелергә ярҙам итерҙәр. Боҙоҡ холоҡлоларҙан йыраҡ булығыҙ, сөнки уларҙан хәйер күрмәҫһегеҙ, улар дәрәжәгеҙҙән төшөрөрҙәр, аманатығыҙға хыянат итерҙәр һәм серҙәрегеҙҙе фаш итерҙәр. Гонаһтарығыҙ өсөн үкенегеҙ һәм Йәнәб-и Аллаһҡа етешһеҙлектәр менән булһа ла ғибәҙәт итегеҙ. Пәйғәмбәренә мөхәббәт һәм хөрмәт күрһәтегеҙ. Бәләләрҙән сабырлыҡ һорамаҫ элек Аллаһы Тәғәлә хәҙрәтенән бәләләрҙән һаҡлауын һорағыҙ. Сабырлыҡ бирергә ҡөҙрәте булған Аллаһы Тәғәләнең бәләләрҙән иҫәнлек бирергә лә ҡөҙрәте барҙыр. Сәләмәтлек ҡәҙәр ҡиммәтле һәм ләззәтле һис бер нәмә юҡтыр, быны

иһә сәләмәт ваҡытығыҙҙа белегеҙ. Етем хаҡтарына ҡул һуҙмағыҙ, күршеләрегеҙ менән яҡшы тороғоҙ. Намаҙҙарығыҙҙы ҡалдырмағыҙ, мөмкин булһа, мәсеткә барығыҙ. Бер-берегеҙҙең хәлен белешеп тороғоҙ, изгелек менән бойороғоҙ һәм асыуланышмағыҙ, аҡылһыҙҙар менән дуҫ булмағыҙ. Яҡшы мөьмин булғығыҙ килһә, Аллаһы Тәғәлә юлынан барығыҙ. Баҙарҙарҙа заруратһыҙ йыйылышып һөйләшеп ултырмағыҙ. Халыҡ йома намаҙына барғанда, һеҙ сәфәргә сығып китмәгеҙ. Юҡ-бар нәмә өсөн асыуланмағыҙ. Кешеләрҙең яҡшылығы һәм бәхетенә һис бер ваҡытта хөсөт итмәгеҙ (көнләшмәгеҙ). Хөсөт итеү выжданды рәхәтһеҙләндереп, борсоп тороуҙан башҡа файҙаһы юҡ. Үлемдең киләсәген иғтибарҙан ситкә ҡуймағыҙ, һәр ваҡытта, һәр сәғәттә үлем килеүе мөмкин. Аллаһы Тәғәләгә яҡынлаштырасаҡ нәмәләрҙең әхирәттә уттан йыраҡ итеүен һәм утҡа яҡынлаштырған нәмәләрҙең Аллаһы Тәғәләнән йыраҡ итәсәген һәр ваҡыт күңелегеҙҙә тотоғоҙ.

## ӨСӨНСӨ ӨГӨТ

128. Башҡаларҙың ғәйептәрен күрһәгеҙ, үҙ ғәйептәрегеҙҙе хәтерләгеҙ. Үҙ ғәйебен күргән кеше башҡаларҙың ғәйебе менән шөғөлләнмәҫ. Һис кем өсөн соҡор ҡаҙмағыҙ, юғиһә үҙегеҙ төшөрһөгөҙ. Халыҡ менән көрәшһәгеҙ йығылырһығыҙ. Мосолмандарҙың “йөҙ һыуын” түкһәгеҙ, үҙегеҙҙең “йөҙ һыуығыҙ” түгелер. Фекерегеҙгә хайран булһағыҙ - аҙашырһығыҙ, халыҡҡа тәкәбберлек итһәгеҙ - хур булырһығыҙ. Эштәрегеҙҙә аҡыл эйәләре менән кәңәшләшһәгеҙ үкенмәҫһегеҙ. Ғалимдар мәжлесендә ҡатнашһағыҙ ололанырһығыҙ. Ахмаҡтар мәжлесенә инһәгеҙ, уларҙың береһе булып иҫәпләнерһегеҙ. Аҙ һөйләгеҙ, аҙ яңылышырһығыҙ. Ялған һөйләп, исем сығарһағыҙ, бөтә халыҡтың күҙенән төшөрһөгөҙ. Шөһрәт әсире булһағыҙ мәсхәрәгә ҡалырһығыҙ. Һәр кемдең дәрәжәһен белһәгеҙ, хайуандар дәрәжәһенән сығып, кешеләр дәрәжәһенә аяҡ баҫырһығыҙ. Аллаһы Тәғәләнән башҡа һис кемдән бер нәмә лә өмөт итмәгеҙ, теләмәгеҙ. Үҙ гонаһтарығыҙҙан башҡа һис бер нәмәнән

ҡурҡмағыҙ. Белмәгән нәмәләрҙе: «Белмәйем», тип әйтеүҙән оялмағыҙ. Белергә тейешле ғәмәлдәрҙе өйрәнеүҙән ғәрләнмәгеҙ. Үҙегеҙ һөйгән нәмәләрҙе башҡалар өсөн дә һөйөгөҙ. Үҙегеҙ өсөн теләмәгән нәмәләрҙе башҡалар өсөн дә теләмәгеҙ. Түбән булған нәфсегеҙҙе кешеләргә ҡол итмәгеҙ. Аҙғын бай булғансы, абруйлы һәм һөнәрсән фәҡир булыуҙы артыҡ күрегеҙ. Аллаһы Тәғәлә хәҙрәттәренә оҡшаған эштәр эшләгеҙ, әмерҙәрен үтәгеҙ. Күңелегеҙҙе вәғәз менән нурландырығыҙ. Нәфсегеҙ һимерһә, үлемде иҫкә төшөрөгөҙ. Үткән ҡәүемдәр өҫтөнә килгән нәмәләрҙе хәтерләп, ғибрәт алығыҙ. Донъяғыҙ өсөн әхирәтегеҙҙе һатмағыҙ. Белмәгән нәмәләр хаҡында белеүсе булып һөйләмәгеҙ. Үҙегеҙгә һөйләнмәгән һүҙҙәргә яуап бирергә тырышмағыҙ. Ахыры боҙоҡлоҡ булыр тип фараз ителгән юлдарға инмәгеҙ. Аллаһы Тәғәлә ризалығын өмөт ителгән урында халыҡ шелтәһенән ҡурҡмағыҙ. Хәйер (яҡшылыҡ) эйәләренә яҡын булһағыҙ, уларҙан һаналырһығыҙ. Уҫалдарҙан йыраҡ торогоҙ. Хаҡығыҙ булмаған урындарға ҡарамағыҙ. Харам эш ағыуҙыр. Үҙ ризыҡтарығыҙҙы үҙегеҙ эшләп табығыҙ. Кешеләргә ышанып ятмағыҙ. Ышанып ятыу иһә тик ҡәберҙә булғандарға ғына яраҡлыҡ хәлдер.

## ДҮРТЕНСЕ ӨГӨТ

129. Ҡөрьән Шәрифте үҙегеҙгә имам итеп (алға ҡуйып), һәр ваҡыт Аллаһы Тәғәлә хәҙрәтенә оҡшаған эштәр эшләгеҙ. Харамды харам тип, хәләлде хәләл тип белегеҙ. Донъя һеҙҙе ҡыуалаһа, һеҙ донъяны ҡыумағыҙ; йәғни донъяғыҙ өсөн әхирәтегеҙҙе һәләк итмәгеҙ. Юғиһә дөрөҫ ниәт менән кәсеп итеү һәм байлыҡ йыйыу донъя ҡыуыу түгелдер. Дөрөҫ һүҙле булығыҙ. Булмай ҡалған нәмәләр өсөн үкенмәгеҙ. Бер-берегеҙ менән татыу йәшәгеҙ. Боронғо халыҡтарҙан ғибрәт алығыҙ. Киләсәк көндәрегеҙҙе уйлағыҙ. Дөрөҫ һәм дөрөҫ булмаған нәмәләр өсөн ант итмәгеҙ. Йәнәб-и Аллаһтың исемен шаһит итер өсөн хатта бөтөн донъяның ҡиммәте етмәҫ. Ислам әһелдәренә зарар килтерәсәк нәмәләрҙән һаҡланығыҙ. Ғәҙәттә ояТ булған эштәрҙе йәшереп эшләмәгеҙ. Әйтергә ярамаған һүҙҙәрҙе тикшермә-

геҙ. Һәр ишеткән һүҙҙе һөйләмәгеҙ, һәр һүҙгә ҡаршы тормағыҙ. Үс алырға көсөгөҙ етһә лә, ғәфү итегеҙ, асыуығыҙҙы йотоғоҙ. Аллаһы Тәғәлә бүләк иткән ниғмәттәрҙе ҡәҙерһеҙләмәгеҙ. Бер ерҙә низағ һәм тауыш сыҡһа, өндәшмәгеҙ. Һуғыш булһа, ул ерҙән башығыҙҙы бер тарафҡа алып китегеҙ. Алдығыҙҙа кеше ғәйебен һөйләүселәрҙең башҡаларға барып, һеҙҙең ғәйебегеҙҙе һөйләүҙәренән һаҡланығыҙ. Кемдән ярҙам һораһағыҙ уның тиңдәше булырһығыҙ, кемгә мохтаж булһағыҙ уның әсире булырһығыҙ, кемгә изгелек күрһәтһәгеҙ уның әмире булырһығыҙ. Һынамаҫтан элек һис кем хаҡында яҡшылыҡ менән гуаһлыҡ бирмәгеҙ һәм хәлен белмәгән ваҡытта һис кемдең хәбәрен дөрөҫ тип дәғүә итмәгеҙ, эстәрен яҡшы аңламаған кешеләрҙе тыштан күреү менән хөкөм итмәгеҙ. Дуҫ эҙләгәндә ярҙам итеүсе, раҫ һөйләүсе, изгелектәрегеҙҙе күреүсе, яманлыҡтарығыҙҙы дәфен итеүсе (күмеүсе, йәшереүсе), ҡайғы һәм шатлыҡтарығыҙҙы уртаҡлашыусы кешеләрегеҙҙе табығыҙ. Бындай сифаттары булмағандарҙың дуҫлыҡтарынан файҙа сыҡмаҫ. Мал һәм дәүләтегеҙ менән халыҡтарҙы ризаландыра алмаһағыҙ, холҡоғоҙ менән ризалатығыҙ. Яҡшы кешенең ас һәм уҫал кешенең туҡ ваҡыттарынан һаҡланығыҙ. Боҙоҡ холоҡло кешеләргә йәр, юлдаш булмағыҙ, үҙегеҙ һис һиҙмәйенсә уларҙың холоҡтарын алырһығыҙ. Бер кешенең аяғы тайһа, шатланмағыҙ. Бындай хәл үҙегеҙгә лә килеүе ихтимал. Әҙәпһеҙ кешегә юлдаш булмағыҙ, иҫерек менән һөйләшмәгеҙ. Динегеҙ өсөн Аллаһы Тәғәлә хәҙрәтен риза итерлек юл менән һәм донъяғыҙ өсөн тормошоғоҙҙо төҙәтәсәк рәүештә йөрөгөҙ. Һис бер нәмә өсөн үкенмәйенсә донъянан айырылығыҙ, рәхәтлек иһә шунда табылыр.

## БИШЕНСЕ ӨГӨТ

130. Бер кеше өсөн икенсе бер кеше менән арағыҙҙы боҙмағыҙ. Уларҙың дуҫлашыуы ихтимал. Һеҙ иһә дошман булып ҡалырһығыҙ. Матур эштәрҙе күреп тороусы күҙҙәр һәм яҙып ултырыусы ҡәләмдәр бар. Шуның өсөн изгелекле эштәрегеҙ хаҡында халыҡтарға фаш

итергә ашыҡмағыҙ. Аҡылға ҡарағанда теле ҡеүәтле кеше менән дуҫ булмағыҙ. Дин өсөн ҡайғынан башҡа ҡайғыларҙы ҡайғы тип һанамағыҙ. Аҡылығыҙҙан башҡа дөрөҫ нәсихәт биреүсене эҙләмәгеҙ. Наҙанлығығыҙҙан башҡа дошмандарығыҙҙан ҡурҡмағыҙ. Булмаҫлыҡ өмөттәрҙән артыҡ ялғансы, әжәлегеҙҙән артыҡ вәғәҙәлә тороусы юҡтыр. Үҙ фекеренә хайран кешеләргә аҡыл бирмәгеҙ. Аллаһы Тәғәлә фарыз иткән нәмәләрҙе иғтибарһыҙ ҡалдырмайынса, ваҡытында үтәгеҙ. Харамды эшләү түгел, хатта эшләргә лә уйламағыҙ. Быларҙың уртаһында булғандарын күп тикшереп йөрөмәгеҙ, боҙоҡ эшкә ниәт итеп башламағыҙ. Ғилем нурын гонаһ менән һүндермәгеҙ. Тәҡүәлектән гүзәл кейем эҙләмәгеҙ. Әҙәпһеҙ тәбиғәт (характер) матур булмаҫ, тырышмайынса белем табылмаҫ, быны белегеҙ. Донъяла бер көн файҙа булһа, икенсе көн зарар булыр. Әҙәм балаһы ошо көндәрҙе сиратлаштырып үткәрә. Ләкин һәр икеһен дә әжәл сәфәре икәнен белеп, уға матур әҙерләнегеҙ.

## АЛТЫНСЫ ӨГӨТ

131. Аллаһы Тәғәлә хәҙрәтенең Ҡөрьән Шәрифенә барығыҙ ҙа бергә йәбешегеҙ, һис айырылмағыҙ. Арағыҙҙа булған дошманлыҡ һәм ҡаршылыҡтарҙы ташлағыҙ ҙа дуҫ булығыҙ. Шәриғәт шәриф һәм милләткә ярҙам өсөн бөтә һиммәтегеҙҙе сарыф итегеҙ. Мәртәбә һәм олуғлыҡ һөйөү менән ауырымағыҙ. Фәҡир һәм зәғифтәрҙең ҡулдарынан тотоғоҙ, уларға ярҙам бирегеҙ. Аллаһы Тәғәлә харам иткән урындарға ваҡыт һәм аҡса исраф итмәгеҙ. Йоҡонан уяныгыҙ һәм күҙегеҙҙе яҡшы асып, донъя тәртибен күрегеҙ. Ниндәй фәҡирлек һәм наҙанлыҡ эсендә булғаныгыҙҙы аңларһығыҙ. Балаларының тәрбиәһе һәм белем алыуҙарын һис ҡайғыртмаған һәм байлыҡ сарыф итмәгән хәлдә, иҫерткес һәм фәхишәләр өсөн бөтөн хазиналарын сарыф иткән аталар күп. Ирҙәре бер ҡаҙаҡ икмәк табыу өсөн ғажиз булып йөрөгән хәлдә, кейәү көткән ҡыҙҙар кеүек кейенеп, урамда йөрөгән ҡатындар күп. Ҡыҙҙарына бер хәреф матур холоҡ өйрәтмәгән хәлдә, шәриғәт исламдың иң бөйөк һәм иң хөрмәтле йома

көндәрендә йәш егеттәр һәм ҡәрҙәш булмағандар менән уйнарға ебәргән һаҡаллы сабыйҙар күп. Былдай хәлдәр күңел күҙенең һуҡырайыуына һәм күңелдең ҡарайыуының олуғ дәлилеләр. Һәр эштә түбән һәм фәҡир, наҙан һәм артта ҡалыуыбыҙға сәбәп һис кем түгел, үҙебеҙҙер. Аллаһы Тәғәләнән бирелгән ниғмәттәрҙең китеүенең төп сәбәбе бәндәләр үҙҙәре булыр. Шуның өсөн был хәлдәрҙән ғибрәт алығыҙ. Һеҙҙең ҡанатығыҙ аҫтында булған кеше һәм ғаиләгеҙҙе ислам тәрбиәһе буйынса тәрбиәләгеҙ. Үҙегеҙ холоҡ һәм фекер, иғтиҡат һәм ғәмәл, шәриғәт ҡушҡан юлда уларға үрнәк булығыҙ. Дин юлынан йөрөүселәргә Аллаһы Тәғәлә ярҙамсы һәм хаҡ юлды эҙләүселәргә Аллаһы Тәғәлә дөрөҫ юлды биреүселер. Быныһы көн кеүек асыҡтыр.

## ЕТЕНСЕ ӨГӨТ

132. Кешеләрҙең ғәйептәрен эҙләп йөрөмәгеҙ, бер-берегеҙҙән көнләшмәгеҙ, үс тотмағыҙ, бер туған кеүек дуҫ булығыҙ. Мөмкин булһа, кешенән нәмә һорамағыҙ (теләнселәмәгеҙ). Дин тураһында бәхәсләшмәгеҙ. Зинһар, юҡ-бар нәмәләр өсөн бер-берегеҙҙе һүкмәгеҙ. Ни ҡәҙәр гонаһлы булһа ла, мосолманды кафыр тип әйтеү Йәнәб-и Аллаһ Рәсүлуллаһ салаллаһу ғәләйһи үә сәлләм тарафынан тыйылғандыр. Зарурат булмаһа, һул ҡулығыҙ менән ашамағыҙ. Һорап йөрөүселәрҙе мәхрүм итмәй, аҙ булһа ла биреп ебәрегеҙ. Күршеләрегеҙҙең хөрмәтен һаҡлағыҙ. Ишеткән белем һәм яҡшы һүҙҙәрҙе дәфтәрегеҙгә яҙырға ғәҙәтләнегеҙ. Кәрәк булмаған нәмәләрҙе һөйләүҙән телегеҙҙе тыйығыҙ. ҡунаҡтарығыҙҙы хәлегеҙ еткәнсе хөрмәт итегеҙ. Тағун (чума) һәм ваба (холера) ауырыуҙары булған ерҙәргә бармағыҙ, булған ерҙәрҙән ҡасып сыҡмағыҙ. ғәйбәт һөйләмәгеҙ. Яла яҡмағыҙ. Иҫерткес эсмәгеҙ. Аллаһ һаҡлаһын, зина ҡылмағыҙ. Йоҡлаған ваҡытта ишек һәм тәҙрәләрегеҙҙе бикләгеҙ, һауыт-һабаларҙың өҫтөн ябығыҙ, шәмдәрҙе һүндерегеҙ. Мосолман ҡарындаштарығыҙ осраһа, сәләм бирегеҙ. Саҡырһалар, барығыҙ. Ауырыһалар, хәлдәрен һорағыҙ. Вафат итһәләр, йыназаларына ҡат-

нашығыҙ. Изгелеге йыраҡ һәм уҫаллығы яҡын йөрөүсе кешеләрҙән һаҡланығыҙ. Бер халыҡтың хөрмәтлеһе килһә, хөрмәт итегеҙ. Бөгөнгө ғәмәлде иртәгә ҡалдырмағыҙ.

**ҺИГЕҘЕНСЕ ӨГӨТ**

133. Әҙәм балаһына Йәнәб-и Аллаһ хәҙрәтенән бөйөк бүләк һәм башҡа хайуандарҙан айырыусы сифат булған «аҡылды» олуғ ниғмәт тип белегеҙ. Уны саф һәм камил итеп аҫырарға тырышығыҙ. Был бөйөк ниғмәтте Аллаһы Тәғәләнең шәрәфле бүләген һаҡлап тотоу әҙәм балаһының иң беренсе бурысы икәнен белегеҙ. Әгәр аҡыл баҙарҙа алтын бәрәбәренә һатылһа ине, әҙәм балалары һуңғы нәмәләрен биреп булһа ла аҡыл алыу өсөн йүгерерҙәр ине. Хәлбүки донъяла бәғзе кешеләр ошо ғәзиз ниғмәттең ҡәҙерен белмәй, аҡсалары менән диуаналыҡ һатып алалар. Иҫерткес эсеү шәриғәт алдында харам, әхирәттә уның бәрәбәренә яза бирелә, донъя мәсхәрәлегенә һәм донъя ауырыуына төшөүгә сәбәп була. Уның яман эш икәнен иҫбат итеү өсөн ошо аҡыл нурын һүндереүе генә лә ҙур дәлилдер. Хәлбүки иҫерткес эсеү шәриғәтебеҙҙә харам була, әхирәттә буласаҡ язалары иһә тәкәт килтерәсәк дәрәжәлә түгелдер. Ислам алдында иҫерткес «бысраҡлыҡтың башылыр», «үммүл хәбә’иҫ», йәғни һәр яуызлыҡ һәм уҫаллыҡтың анаһы тип атала. Шуның өсөн иҫерткес эсеүселәр һәр төрлө боҙоҡлоҡтарҙы эшләүҙән тартынмай. Иҫерткес эсеү сәбәпле әҙәм балаһы ғорурлыҡ һәм сабырлыҡ, паклыҡ һәм тоғролоҡ, намыҫ һәм сер һаҡлау, алдан күреү һәм ғаилә тәрбиәләү кеүек күркәм холоҡтарҙан тулыһынса мәхрүм ҡала. Байлыҡ һәм ваҡыт кеүек ҡиммәтле хазиналарҙы ла юғалта. Боҙоҡ холҡон үҙенең мәғсүм вә гонаһһыҙ сабый балаларына мираҫ итеп ҡалдыра. Табиптар әйтеүенсә, чахотка, баш, йөрәк һәм башҡа ауырыуҙар күп ваҡытта иҫерткес эсеү арҡаһында пәйҙә була. Бала һәм нәҫелдәргә шомло ядкәр булып ҡала. Һис матур тәрбиә бирмәгән хәлдә мәғсүм балаларына чахотка йәки башҡа бер ауырыу йәки иҫерткес эсеү кеүек боҙоҡ ғәҙәтте мираҫ итеп ҡалдырыуы ни ҡәҙәр ҡыҙғаныс һәм күңелдәргә йәрәхәт бирәсәк хәлдер. Ошоноң өсөн был ағыуҙан иң тәүҙә үҙегеҙҙе һәм һуңынан ғаиләгеҙҙе, хатта бөтөн ҡарындаш, ҡә-

билә, дуҫ-иштәрегеҙҙе һаҡлау өсөн бөтә тырышлыҡтарығыҙҙы сарыф итегеҙ. Был иһә иң кәрәкле һәм иң файҙалы көрәш булыр. Был көрәштә еңеп сығыусы мәңгелеккә матур исем ҡаҙаныр. Иң яҡын бер дуҫығыҙ ҡаҙа (тәҡдир) менән һыуға батып үлгәнен ишетһәгеҙ, ҡайғырығыҙ, ләкин: «Аллаһыға шөкөр, иҫерткес эсмәне, тик һыуға батып үлде. Әгәр эскеселеккә дусар булһа, сара таба алмаҫ ине», тип Йәнәб-и Аллаһҡа шөкөр итегеҙ.

## ТУҒЫҘЫНСЫ ӨГӨТ

134. Бер-берегеҙгә көнләшмәгеҙ һәм асыуланмағыҙ. Һүҙ үлсәшмәгеҙ, бер-берегеҙҙән айырылышмағыҙ. Асыулы ваҡытта үҙ-үҙегеҙҙе тота белегеҙ. Золом итеүҙән, ике йөҙлөлөктән һәм һаранлыҡ ҡылыуҙан һаҡланығыҙ. Ғәйбәт һәм ялған һүҙ һөйләмәгеҙ. Һүҙ йөрөтмәгеҙ. Вәғәҙәгеҙгә киреһен эшләмәгеҙ. Аманатҡа хыянат итмәгеҙ. Мөьмин ҡарындаштарығыҙҙы, бигерәк тә үлгәндәрен һүкмәгеҙ. Һис кемгә ләғнәт ҡылмағыҙ һәм кафыр тип әйтмәгеҙ. Яман уйлы булмағыҙ һәм кеше көлдөрөр өсөн һүҙ һөйләмәгеҙ. Белештәрегеҙ һәм белеш түгелдәрҙең бөтәһенә сәләм бирегеҙ. Яҡын ҡарындаштарығыҙҙан айырылмағыҙ, фәҡирҙәргә яҡшылыҡ итегеҙ. Халыҡ йоҡола саҡта һеҙ ваҡыты-ваҡыты менән намаҙ уҡығыҙ һәм үҙегеҙ, ата-әсәләр, әбей-бабайҙар, туғандар, ирҙәр һәм ҡатынығыҙ һәм шулай уҡ ҡиәмәт көнөнә ҡәҙәр киләсәк нәҫәл-нәсәптәрегеҙ өсөн иман менән донъянан китеүҙәре өсөн доға ҡылығыҙ. Ҡабул булһа ла, булмаһа ла, доға ҡылыу һәм Аллаһы Тәғәләгә ялбарыу ғибәҙәттер. Шуның өсөн даими доға ҡылығыҙ, бигерәк тә күңел ихлас ваҡыттарҙы файҙаланығыҙ. Ләкин үҙегеҙ менән Йәнәб-и Аллаһ араһына һис бер кешене аралаусы тип ҡуймағыҙ. Һәр кәрәккән нәмәне Аллаһы Тәғәләнән дөрөҫ итеп, үҙ теләгегеҙ һәм ихлас күңел менән һорағыҙ. Ихлас ҡылынған доғалар бөгөн булмаһа, бер көн ҡабул булыр. Быны иһә шөбһәһеҙ дөрөҫ белегеҙ.

## УНЫНСЫ ӨГӨТ

135. Үҙ-үҙен белеүсе һәм киләсәк көнө өсөн ғәмәл итеүсе кеше зирәктер. Диндән иң элек юғаласаҡ нәмә аманат һәм иң һуң юғалтыласаҡ нәмә намаҙҙыр. Намаҙ юғалған ваҡыт килһә: «Иннә лилләһи үә иннә иләйһи ражиғүн»[11], ваҡыты еткән булыр. Диндә иғтибарлы булыу менән күркәм холоҡ монафиҡтарҙа күренмәҫ. Донъя рисвайлығы әхирәт рисвайлығынан, әлбиттә, еңелдер. Зина итеүсе кеше фәкирләнер. Яҡын ҡарындаштары менән туғанлыҡ ептәрен ялғап тороусы бәрәкәтле булыр. Аллаһы Тәғәләнән ҡурҡыу - хикмәт нигеҙелер. Балаларына мал йыйып та Аллаһы Тәғәлә алдына “фәкир” барған кеше бәхетһеҙҙер. Уҫаллыҡтан ҡайғырыу һәм яҡшылыҡ өсөн һөйөнөү - мөьминлек билдәһелер. Ризыҡтарҙы тупраҡ аҫтынан эҙләгеҙ (һабан һөрөп, ашлыҡ сәсегеҙ, Урал тауҙарына барып, тимер, алтын һәм аҫыл таштар ҡаҙығыҙ, уларҙы ҡаҙып ала белеү өсөн асылған мәктәптәргә инеп уҡығыҙ). Аллаһы Тәғәлә биргән дәүләтте балаларығыҙ һәм ғаиләгеҙҙе тәрбиә итеү өсөн ҡыҙғанмағыҙ. Һәр ваҡыт сәләмәт булам, тип уйлау үҙе ауырыуҙыр. Ҡурҡаҡ сауҙагәр мәхрүм булыр. Үлем хәле ауыр булһа ла, үлемдән һуңғы хәлгә ҡарағанда еңелдер. Халыҡтарҙы яманларға ниәт итһәгеҙ, үҙ хәлегеҙҙе төҙәтегеҙ. Фарыздарҙы үтәмәйенсә нәфел-ғибәҙәттәр менән мәшғүл булмағыҙ. Серегеҙҙе һаҡлау ваҡыты үҙегеҙҙең ихтыярығыҙҙалыр. Бер-берегеҙ менән дуҫ булығыҙ һәм ҡатнашығыҙ. Ләкин күрше булып йәшәргә тырышмағыҙ. Кескенә хәсрәттәрҙе ҙур күрмәгеҙ, белмәгән нәмәләрҙе: «Белмәйем», тип әйтә белеүҙән баш тартмағыҙ. Ялған шәһәҙәт бирмәгеҙ, хаҡығыҙ юҡ нәмәләрҙе дәғүә итеп алмағыҙ. Аллаһы Тәғәләнең ниғмәттәренә шөкөр һәм ҡайһы ваҡыт биргән бәләләренә сабыр итегеҙ. Йәнәб-и Аллаһтың рәхмәте сабыр ҡылыусыларға икәнде онотмағыҙ.

11. «Ысынлап та, беҙ Аллаһы Тәғәләнеке һәм Уға ҡайтыусыбыҙ». Бәҡара сүрәһе. 156-сы аят.

## УН БЕРЕНСЕ ӨГӨТ

136. Гонаһ онотолмаҫ һәм изгелек ерҙә ятып ҡалмаҫ. Киләсәгебеҙҙә үлем бар, һуңынан мөһабәт һүрәттә хисап буласаҡ һәм яуап һораласаҡ. Ул көн күп йөҙҙәр аҡ һәм күп йөҙҙәр, Аллаһ һаҡлаһын, ҡара буласаҡ!.. һәр кем донъяла эшләгән ғәмәленең язаһын әхирәттә күрәсәк һәм һәр кем ни сәсһә, шуны урасаҡ. Үлем тамырҙары киҫелмәҫ элек ул көн өсөн әҙерләнегеҙ һәм изгелек итергә ашығығыҙ. Шәһүәтегеҙ менән ауырып, динегеҙҙе боҙмағыҙ, юҡбар шөбһәләр менән матур иғтиҡадығыҙҙан аҙмағыҙ. Хәйер ғәмәлдәр өсөн тырышығыҙ, һис булмаһа, уҫаллыҡ артынан йөрөмәгеҙ. Сәләмәтлек менән тыныслыҡ бик бөйөк ниғмәттер, ҡәҙерен белегеҙ. Ғүмер ул файҙаһыҙ ерҙәргә сарыф итәсәк дәрәжәлә оҙон түгел, быны белегеҙ. Донъя малы Йәнәб-и Аллаһ риза түгел урындарға түгерлек мәртәбәлә күп түгелдер. Изгелек итеүселәрҙән дә был донъя үтә, яманлыҡ итеүселәрҙән дә! Ләкин тештәр бер-береһенә һуғыласаҡ һәм тубыҡтар дер-дер ҡалтырап торасаҡ көндәр алда. Ул көн нәҫел ырыуҙан, матурлыҡ һәм башҡанан һоралмаясаҡ, тик яҡшылыҡ иҫәпкә алынасаҡ. Донъяғыҙҙа булмаған етешһеҙлектәр өсөн үкенмәгеҙ һәм булғандары өсөн дә үҙегеҙҙе үҙегеҙ белмәҫ дәрәжәлә шатланмағыҙ. Тәүбәне кисектермәгеҙ һәм үлемде, гүйә, башҡаларға ғына киләсәк, тип уйламағыҙ. Башҡаларҙың ғәйептәрен тикшермәҫ элек үҙ ғәйебегеҙҙе тикшерегеҙ. Хәләл кәсеп менән тапҡан малығыҙҙы ла тейешле урындарға сарыф итегеҙ. Дин әһелдәренә һәм күңелдәре һыныҡ кешеләргә мәрхәмәтле булығыҙ. Белемле һәм саф булғандар менән аралашығыҙ. Белемегеҙ менән ғәмәл итегеҙ һәм ғәмәлегеҙҙә ике йөҙлө булмағыҙ. Үлектәрҙе йыуығыҙ, үҙегеҙгә лә ошондай бер көн киләсәген күҙ уңында тотоғоҙ, ҡәберлектәргә барығыҙ. Донъяның эш һәм мәшәҡәттәрен үткәреп, киләсәк көндәрҙе көтөп ятыусы бәндәләрҙең хәлдәре хаҡында уйлағыҙ. Күңел йомшаясаҡ һәм ғибрәт аласаҡ ер үлектәр һәм уларҙың мәҡам мөбәрәктәре булған ҡәберлектәрелер.

Аллаһы Тәғәлә хәҙрәте был урындарҙа һәм көндәрҙә барыбыҙға рәхмәт әйләһен.

Научное издание

**Ризаитдин Фахретдинов**

**НАСТАВЛЕНИЯ**

Автор-составитель и переводчик: А.Г. Салихов

Был тикшеренеү Рәсәй фәндәр академияһы Өфө федераль тикшеренеү үҙәге Федераль дәүләт бюджет ғилми учреждениеһы Почет Билдәһе орденлы Тарих, тел һәм әҙәбиәт институтының 2018 йылғы дәүләт йөкләмәһе буйынса башҡарылды.

Данное исследование выполнено в рамках государственного задания Ордена Знак Почета Института истории, языка и литературы Федерального государственного бюджетного научного учреждения Уфимского федерального исследовательского центра Российской академии наук на 2018 год.

# *Приглашение в сады духовности*




























| | |
|---|---|
| Книги можно заказать | : +7-968-796-34-43 |
| Веб-сайт | : www.islamicbook.ru |
| | yusupov575@mail.ru, mirznaniy571@mail.ru |
| Для заказов в г.Казань | : +7-962-562-69-07, +7-906-396-73-50 |
| | murid71@mail.ru |